## ГАРЧИГ


### МЭДЛЭГ ОЙЛГОЛТОО БАТАТГАЯ

Сэтгэгдэл, үзэл бодлоо зөв илэрхийлье ........ 7
Сонсогчдын сэтгэлд хүрэхээр ярья ........ 9
Таамаглал дэвшүүлэн тайлбарлах аргыг сэргээн санаяа ........ 10
Учир шалтгааныг тайлбарлах аргыг сэргээн саная ........ 12

### 1. УРАН ЗОХИОЛЫН БУС ЭХИЙГ ЗАДЛАН ШИНЖИЛЖ, БИЧИЖ СУРЪЯ

Хөрөг найрууллын тухай юу мэдэх вэ? ........ 15
Хэл зүйн хэрэглээг задлан шинжилье ........ 22
Мэдрэмж, сэтгэгдэл, үнэлэмжээ баримтад тулгуурлан бичсэнийг задалж ойлгоё ........ 23
Хөрөг найруулын бүтэц, бичлэгийн онцлогийг задлан шинжилье ........ 24
Хэл зүйн ойлголт, мэдлэгээ гүнзгийрүүлье ........ 28
Тохирсон аргыг ашиглаж хөрөг найруулал бичье ........ 29
Өөрийгөө сорьё ........ 32

### 2. ТАЙЛБАРЛАСАН ЭССЭНИЙ ТУХАЙ ОЙЛГОЖ МЭДЬЕ

Тайлбарламжийн тухай ойлгоё ........ 34
Тайлбарламж ба тайлбарласан эссэний онцлогийг мэдье ........ 41
Эссэг ялган танья ........ 46
Өөрийгөө сорьё ........ 62

### 3. ДЭВШҮҮЛСЭН АСУУДАЛ, БАРИМТ ЖИШЭЭГ ЗАДЛАН ШИНЖИЛЖ ТАЙЛБАРЛАСАН ЭССЭ БИЧИХ

Тайлбарласан эссэний сэдэв агуулгын уялдаа холбоо, дарааллыг тайлбарлая ........ 66
Хэл зүйн хэрэглээг задлан шинжилье ........ 69
Зохиогчийн ашигласан баримт жишээнд дүгнэлт гаргая ........ 71
Хэл зүйн хэрэглээг задлан шинжилье ........ 76
Тайлбарласан эссэ бичье ........ 79
Сонгосон жишээ ба асуудлыг тайлбарласан аргыг судалъя ........ 85
Олон ургалч үзэл бодлыг харьцуулан ойлгоё ........ 90
Өөрийгөө сорьё ........ 94

## 4. ТАЙЛБАРЛАСАН ЭССЭЭН ДЭХ ХАРЬЦУУЛАХ, ДҮРСЛЭХ АРГЫГ ЗАДАЛЖ ОЙЛГОН, ХЭРЭГЛЭЖ СУРЪЯ

Тайлбарласан эссээний харьцуулах, дүрслэх аргыг задалж ойлгоё............97
Эхийн сэдэв агуулгын уялдаа холбоо, дарааллыг тайлбарлая................ 102
Үзэл бодол, сэтгэгдэл, үнэлэмжээ баримтад тулгуурлан дүрслэн бичих аргыг судалъя .................................................................. 105
Хэл зүйн хэрэглээг задлан шинжилье .......................................................111
Тайлбарласан эхийн дүрслэх аргыг задалж ойлгоё ................................. 113
Тайлбарласан эссэ бичихдээ харьцуулах, дүрслэх аргыг хэрэглэе......... 116
Харьцуулах арга хэрэглэн бичье............................................................... 122
Өөрийгөө сорьё ........................................................................................... 127

## 5. ЗАГВАРТ НАЙРУУЛГЫН БҮТЭЦ ОНЦЛОГИЙГ СУДАЛЖ, БИЧИХ АРГАД СУРЪЯ

Удирдамжийг сайн бичиж сурахын тулд задлан шинжилье...................... 131
Удирдамж бичиж суръя ............................................................................. 137
Тайлангийн бүтэц, агуулгыг уншиж задлан шинжилье.............................. 138
Үр дүнг яаж тайлагнаж бичих вэ?............................................................. 145

## ХАВСРАЛТ-1

| Бүлэг | Суурилах эх | Эзэмших мэдлэг чадвар | | |
|---|---|---|---|---|
| Уран зохиолын бус эхийг задлан шинжилж, бичиж сурья | 1. "Рембрантд", "Шөнийн эргүүл" хөрөг зургууд<br>2. "Монгол тулгатны 100 эрхэм" нэвтрүүлгийн зургаас Ш.Бира Д.Лувсаншарав П.Бадарч Д.Дагвадорж | Баримт, уран дүрслэл, хэлц сонгосон зорилгыг тайлбарлах | Эхийн бүтцийг задлан шинжилж агуулгын уялдаа холбоог ойлгох | Хөрөг найруулал бичих |
| Тайлбарласан эссэний тухай ойлгож мэдье | 1. Д.Батбаяр "Үнэлэх"<br>2. П.Хэрлэнтуяа "Нэр төр"<br>3. ШУХ-ийн тогтоол<br>4. Д.Батбаяр "Өс өвөрлөх"<br>5. Д.Батбаяр "Үг"<br>6. "Бохирлох"<br>7. "Ус"<br>8. Л.Түдэв "Гүйдэл"<br>9. Л.Түдэв "Дулаарлын айдас"<br>10. Л.Түдэв "Хурд нэмэх жам"<br>11. М.Монтэнь "Нэг л үр дунд янз бүрийн аргаар хүрч болдог"<br>12. Л.Түдэв "Хувь хүний засгийн газар" | Тайлбарламжийн тухай ойлголт мэдлэгээ гүнзгийрүүлэх | Тайлбарламж ба тайлбарласан эссэний онцлогийг задлан шинжилж ялгааг ойлгох | Тайлбарласан эссэний бүтэц, агуулгын онцлогийг судалж ойлгох |
| Дэвшүүлсэн асуудал, баримт жишээг задлан шинжилж, тайлбарласан эссэ бичих | 1. Л.Түдэв "Газрын юм"<br>2. Б.Ринчен "Номын садан"<br>3. Д.Батбаяр "Нууцын нууц"<br>4. Ч.Эрдэнэ "Хас ба хос" | Тайлбарласан эссэний сэдэв агуулгын уялдаа холбоог задалж ойлгох | Баримт жишээнд дүгнэлт гаргах, уран дүрслэл, хэлцийг тайлбарлах | Олон ургалч үзэл бодлыг харьцуулж асуудал дэвшүүлэн тайлбарлаж бичих |
| Тайлбарласан эссэн дэх харьцуулах, дүрслэх аргыг задалж ойлгон, хэрэглэж сурья | 1. Л.Түдэв "Үхэр хулгана-харх"<br>2. Д.Батбаяр "Мөс"<br>3. Н.Цултэм “Талын айл” зураг<br>4. Л.Түдэв "Дэлгэцийн дээрэмчин"<br>5. Д.Нямаа "Мэргэний хөндийд 4 цаг эгшиглэнэ"<br>6. Л.Түдэв "Өргөс" | Харьцуулах, дүрслэх арга хэрэглэснийг ялган ойлгох | Эссэний бүтцийг задлан шинжилж, агуулгын уялдаа холбоог гаргах | Харьцуулах дүрслэх аргыг хэрэглэн тайлбарласан эссэ бичих |
| Загварт найруулгын бүтэц онцлогийг судалж бичих аргад сурья | 1. Ном бүтээх аяны удирдамж<br>2. Төслийн судалгааны ажлын тайлан | Албаны үг хэллэгийн хэл зүйн онцлогийг мэдэх, өгүүлбэрийн гишүүдийн хэлбэржилт, утга үүргийг тайлбарлах | Эхийн бүтцийг задлан шинжилж, агуулгын уялдаа холбоог гаргах | Удирдамж, тайлан бичих |

## МЭДЛЭГ ОЙЛГОЛТОО СЭРГЭЭН БАТАТГАЯ

- Мэдээллийг харах, сонсох, үнэрлэх, амтлах, хүртэх зэрэг 5 мэдрэхүйгээр олж авсан баримт
- Ном зохиол, бичиг баримт зэргээс дам олж авсан баримт
- Баримт уу?
- Үзэл бодол уу?
- Тухайн өгүүлж байгаа зүйлтэй холбогдсон үзэгдэл, үйл явдлын тухай бодит мэдээлэл
- Зохиогчид төрсөн санаа, түүний хувийн ухаарал дүгнэлт







## ЭЗЭМШИХ МЭДЛЭГ ЧАДВАР:

- Сэтгэгдэл, үзэл бодлоо илэрхийлэх
- Сонсогчдын сэтгэлд хүрэхээр ярих
- Таамаглал дэвшүүлэн тайлбарлах аргыг сэргээн санах
- Учир шалтгааныг тайлбарлах аргыг сэргээн санах

## СЭТГЭГДЭЛ, ҮЗЭЛ БОДЛОО ЗӨВ ИЛЭРХИЙЛЬЕ

*Дасгал 1* **Хичээлийн жилийн нээлтийн баярт зориулж (сургуулийнхаа хамт олон, үе тэнгийнхэн, эсвэл эцэг эхчүүд, нэг бол багш нартаа хандсан) талархлын үг бэлтгэж хэлнэ үү. Үүний тулд 1958 онд Химийн салбарт Нобелийн шагнал хүртсэн Их Британийн химич Фредерик Сангерийн оюутнуудад зориулж хэлсэн үгийг уншаад асуултад хариулаарай.**

Мэргэжил нэгт оюутнууд аа!

Би одоо болтол өөрийгөө оюутан хэвээр гэж үздэг тул өнөөдөр та бүхэнд хандан үг хэлж байгаа нь үнэхээр их хүндэтгэл болж байна. Өнөөдөр надад гүн их хүндэтгэл үзүүлж байгаа ч гэсэн би улам ихийг сурах ёстой гэдгийг ойлгож байна. Мөн та бүхэн миний хэлэхийг хүссэн "эрдэмтэд бол мөнхийн оюутан" гэдэг үгийг хүлээн зөвшөөрөх нь дамжиггүй ээ.

Бид бүгдээрээ ямар хүн болох, юу хийх талаараа мөрөөддөг ч гэсэн ихэнх тохиолдолд энэ мөрөөдөл гэнэн, санаанд оромгүй байдаг. Гэхдээ би та нарт ийм мөрөөдлөө биелүүлэхийн тулд бүх боломжоо дайчилж байгаарай, үнэхээр өөрийнхөө сонирхолтой зүйлээр оролдоорой, өөртөө таалагдсан буюу хэрэгтэй гэж үзсэн зүйлээ барьж аваарай гэж зөвлөмөөр байна. Ялангуяа, шинэ санаа оноо, урам зоригоор дүүрэн залуу хүмүүс шинжлэх ухаанд их хэрэгтэй байдаг юм. Үнэхээр ч жинхэнэ шинэ санаа залуу хүмүүсээс гардаг. Оюутан та нараас бид ирээдүйд шинжлэх ухааны агуу их дэвшил гаргаж, амьдралыг улам баялаг сонирхолтой болгоосой хэмээн хүсэн хүлээж байна...

**Ярилцах асуултууд:**

- Британийн химичийн оюутнуудад зориулсан үгийн гол санаа нь юу вэ?
- Хэлж байгаа үгийн гол санаа, сонсогч нь хэн байх, ямар үед хэлж байгаа нь хоорондоо ямар хамааралтай байна вэ? Жишээгээр тайлбарлана уу.
- Химич эрдэмтэн илтгэлдээ оюутнуудын сэтгэлийг хөдөлгөх ямар үгс сонгосон байна вэ?
- "Нийтийн өмнө хэлж байгаа үг бол хоосон магтаал, хэт чамирхсан гоё үгийн цуглуулга биш" гэдэгтэй та санал нийлэх үү? Санал нийлж байгаа эсвэл үгүй бол шалтгаанаа тайлбарлана уу.
- Дээрх асуултад хариулсан дээрээ үндэслээд талархлын үг ямар байх ёстой талаар дүгнэлт гаргаарай.

Нийтэд зориулсан яриа урьдчилсан бэлтгэлгүй бол амжилтад хүрэх нь тун ховор. Бэлтгэлгүй ярих нь хариуцлагагүй хэрэг юм. Замбараагүй, эх захгүй, утга учир муутай ярьдаг хүн гэнэт яруу сайхан, алдаа мадаггүй ярина гэж байдаггүй. Түүнд дадлага, дасгал заавал шаарддаг.

Нийтэд зориулсан яриа нь сэдвээс шалтгаалан дууны өнгө, ярих намба ялгаатай байхын зэрэгцээ сонсогч нь албан ёсных уу, үгүй юу гэх мэтийг харгалзаж үздэг. Бусад хүний ярих маягийг аль болох дууриайлгүй, өөрийнхөө хувь хүний онцлогийг илүү дутуу маяггүй харуулахыг хичээх хэрэгтэй. Дэлхийд нэртэй уран илтгэгчид цөм давтагдахгүй чадвартай байсныг түүх өгүүлдэг.

*Дасгал 2* **Сурагчийн бичсэн илтгэлийн найруулга, зөв бичих дүрмийн алдааг хянаж, сийрүүлээрэй.**

...Би ном унших дуртай. **Эрт дээр үеэс хүмүүс** “Ном бол ертөнцийг харах цонх мөн” гэж үзэж байсан. Галилео Галилей, Альберт Энштейн, Аристотель зэрэг эрдэмтэн, **доктор**, судлаачид бүгд номын ач буянаар судалгаа шинжилгээ явуулж, эрдэм боловсролоо гүнзгийрүүлж ирсэн **түүхтэй**. Манай ээж **олон номтой ба номын их цуглуулгатай**. **Намайг бага байхаас эхэлж ном их уншихыг зөвлөдөг байсан**. Би 5 наснаас эхэлж “Цагаан толгой”-н **үсгүүдийг цээжилсэн ба** уншиж чаддаг болсон төдийгүй ном унших **ямар сонирхолтойг** мэдэрсэн. “Ном уншсан хүний тархи хөгждөг” гэж би боддог.

...“Зарим хүүхдүүдийн **огт** ном уншдаггүй нь **юуг мэдүүлэх вэ**? Тэд нар залхуу юу, **номонд** дургүй юу? Тэд нарт номыг яаж уншуулж, хайрлуулах вэ?” гэсэн **нийгмийн ноцтой асуудал үүсч байна**... (10 дугаар ангийн сурагч Х.Я)

а. Найруулга:

- “Ном бол ертөнцийг харах цонх мөн” гэж М.Горький хэлсэн. Тэгвэл “Эрт дээр үеэс хүмүүс” гэснийг яаж найруулах вэ?
- “түүхтэй” – Үг сонголт буруу юу эсвэл үг илүүдсэн байна уу?
- “олон номтой ба номын их цуглуулгатай” – Санаа давхацсан гэж үзвэл яаж сайжруулан засах вэ?
- “Намайг бага байхаас эхэлж ном их уншихыг зөвлөдөг байсан” - Энэ өгүүлбэрт хоёр үг илүүдсэн байна. Түүнийг олж, шалтгааныг хэлнэ үү.
- “Зарим хүүхдүүдийн”, “Тэд нар”, “Цагаан толгой”- н үсгүүд – Ямар бүтээвэр илүү байна вэ? Яагаад?
- “ном унших ямар сонирхолтойг мэдэрсэн” - Ном унших нь ямар сонирхолтойг мэдэрсэн үү? Ном унших ямар сонирхолтойгоо мэдэрсэн үү?
- “огт” гэсэн үгийг хасвал найруулга гажих уу, үүний утга үүрэг юу вэ?
- “ном уншдаггүй нь юуг мэдүүлэх вэ?” – Үг сонголт ямар байна?
- “нийгмийн ноцтой асуудал үүсэж” – Найруулгын өнгө аяс нь албархаг байгаагийн учрыг тайлбарлана уу? Ямар үгээр солин найруулбал оновчтой болох вэ?

б. Зөв бичих:

- номонд, номны, номноос уу, номд, номын, номоос уу? Яаж зөв бичих вэ?
- үүсч – үүсэж, хүсч – хүсэж, дасч – дасаж, уусч – уусаж, өсч – өсөж зэрэг үгийн аль нь зөв бэ? Дүрмийг сэргээн санаж алдааг засаж бичээрэй.

**Дасгал 3** **Юу ойлгосноо цэгийн оронд нөхөн бичиж дүгнэлт гаргана уу.**

Илтгэл бэлтгэхдээ өгүүлбэрийн найруулга алдаатай, үг хэллэг, бүтээвэр буруу сонгосноос болж ..................................... алдаа гарч болох юм. Хэдийгээр амаар илтгэх гэж байгаа ч илтгэхийн өмнө зайлшгүй бичиж бэлтгэх шаардлагатай. Тэгэхээр зөв бичих дүрмийн .......................................... гэх мэт алдаа гаргахаас зайлсхийх хэрэгтэй юм байна.

## СОНСОГЧДЫН СЭТГЭЛД ХҮРЭХЭЭР ЯРЬЯ

**Дасгал 4** **Сонсогчдын сэтгэлийг хөдөлгөх, итгэл үнэмшил төрүүлэх үг хэллэг хэрэглэх нь илтгэгчийн нэг чадвар юм. Дараах эхийг уншиж ярилцаарай.**



Мартин Лютер Кинг нь Америкийн эрх чөлөөний төлөө тэмцэгч бөгөөд 1964 онд Нобелийн шагналыг Энхтайвны салбарт хүртжээ. Түүний 1963 оны 8 дугаар сарын 23-нд Америкийн олон нийтэд зориулсан “Би мөрөөдөж байна” хэмээх илтгэл Америкийн түүхэн дэх шилдэг 100 илтгэлийг өнөө ч тэргүүлсээр байна.

### Би мөрөөдөж байна

(хэсэглэл)

Бидний тэмцлийн амжилтыг илтгэсэн таван зууны тэртээх агуу Америк орон боолчлолоос ангижрах эрх чөлөөний тунхаглалд гарын үсэг зурсан билээ. Агуу хүчирхэг Америкийн бэлгэ тэмдэг төдий сүүмийх сүүдэр доор одоо бид зогсож байна. Шударга бусын дөлөнд төөнөгдөн тарчилсан сая сая боолчуудын хувьд энэхүү тунхаглал нь итгэл найдварын зулыг асааж, аз жаргалын гэрлийг авчирсан юм. **Гэтэл зуун жил өнгөрсөн ч хар арьст боолчууд** эрх чөлөөг мэдэрч чадахгүй байгаа бодит бөгөөд эмгэнэлт амьдралтай нүүр тулан учрах ёстой байж.

**Зуун жил өнгөрсөн хэдий ч хар арьст боолчууд** тусгаарлан гадуурхагдах үзлийн гавд хүлэгдэж, арьс өнгөөр ялгаварлан тамлах гинжинд ороосцолдон харамсалтайгаар аж төрсөөр байна.

**Зуун жил өнгөрсөн хэдий ч хар арьст боолчууд** баян далайн хязгааргүй мандал дундах ядуурлын гунигт арал мэт ганцаардсан, өнчин тавилангаар амьдарсаар л байна.

**Зуун жил өнгөрсөн хэдий ч хар арьст боолчууд** Америкийн нийгмийн гологдсон хэсгийн буланд шахагдан зовж, төрөлх эх нутагтаа цөлөгдөн амьдарч байна...

**Нэг л өдөр** манай үндэстэн сэрж, хүн болгон тэгш эрхтэй байх ёстой гэсэн тунхаглал хэрэгжих болно гэдэгт **би итгэдэг**.

**Нэг л өдөр** Жоржийн улаан толгод дээр хуучин боолын хүү, боолын эзний хүүтэй ахан дүүсийн ширээнд хамт сууна гэж **би мөрөөдөж байна**.

**Нэг л өдөр** шударга бус байдал, хавчлага, дарлалын халуунд цөлжсөн Миссисипи муж эрх чөлөө, шударга ёсны баян бүрд болон хувирна хэмээн **би мөрөөдөж байна**.

**Нэг л өдөр** миний дөрвөн булбарай хүү арьсныхаа өнгөнөөс болж биш, буруу зүйл хийснийхээ төлөө бусдын адил шийтгэл хүлээдэг тийм оронд амьдарна гэж би мөрөөдөж байна. **Би мөрөөдөж байна**.

**Нэг л өдөр** харуудыг устгах, зайлуулах тухай арьс өнгөөр ялгаварлан заналхийлэгч этгээдүүдтэй ярьж явдаг захирагч бүхий Алабама мужид хар арьст бяцхан охид хөвгүүд цагаан арьст охид хөвгүүдтэй ахан дүүс мэт гар гараасаа барин алхах болно хэмээн би мөрөөдөж байна. **Би мөрөөдөж байна**.

**Ярилцах асуултууд:**

а. 1963 оны 8 дугаар сарын 23-ны өдөр энэхүү илтгэлийг цагаан арьстнууд сонсоод уйлсны учир юу вэ? Сонсогчдын сэтгэлийг хөдөлгөсөн үг хэллэгүүдийг ялган тэмдэглээд юуны учир сонгосон шалтгаан нь юу байж болохыг тайлбарлана уу.

б. Нэг өгүүлбэр, үгийг олон давтсаны учир юу вэ?

в. Энэхүү илтгэлд байгаа дараах таван шинжийг жишээгээр батал.

- Илтгэгч хүн бодит байдалд ойр байх ёстой.
- Дэндүү олон асуудал хөндөх гэж бүү оролдогтун.
- Хэл ярианы хувьд уран байх ёстой.
- Ард түмэн мэдэрч байгаа юмаа илүүтэй ойлгодог. Тэр мэдрэмжийг өдөөсөн хүн л тэдний хувьд жинхэнэ уран илтгэгч юм.
- Уран илтгэгч гэдэг бол үгийн арвин их сантай банк л гэсэн үг.

## ТААМАГЛАЛ ДЭВШҮҮЛЭН ТАЙЛБАРЛАХ АРГЫГ СЭРГЭЭН САНАЯ

*Дасгал 5* **Уран зургийг үзээд таамагласан тайлбар бичье.**



*Б.Эрдэнэбилэг. Намуун үдэш. 148х158 см. Зотон тос. 1996*

Уран зургийг сайтар ажиглаад дараах асуултад хариулах замаар зургийн өгүүлэмжийг таамаглан бичнэ үү. Зураг дээр хэн, юуг дүрсэлсэн байна вэ? (хүн, амьтан, эд юмс, газар орон, дүрс, өнгө, хөдөлгөөн, чамд ойлгогдохгүй сонин дүрслэл гэх мэт)

- Байгаль, цаг уур ямар байж магадгүй вэ?
- Охин юун тухай бодож байж болох вэ?
- Охин хэд орчим настай байж болох вэ?
- Охин хашаан дээр сууж байгаа нь юуг илэрхийлсэн байж болох вэ?
- Зураач өнгөний хослолыг ямар зорилготой сонгосон байж болох вэ?
- Зураач юу юуг яаж зурсан, зургийг хаанаас нь эхэлж хармаар байна вэ?
- Зураач юу бодож зурсан байж болох вэ?

Ангийнхан чинь олж ажиглаагүй сонин зүйлийг (өнгөний хослол, өвөрмөц дүрслэл, гэр, хашаа, мод, морь, тогтсон ус г.м...) “Нээрэн, энэ ямар сонин юм бэ?” гэж бодогдохоор бичихийг хичээгээрэй.

> Бичихдээ өгүүлбэрийн төгсгөлд ашиглаж болох үгсийн жишээ: "... ийг мэдэрч байна. ... байж магадгүй. ... байж болох юм. ... санагдлаа. ... мэт. ... байх шиг. ... харагдаж байна. ... үзэгдэж байна. ... харж болох юм. ... сонсогдож байна. ... гэж бодож байна. ... ч байж магадгүй. ... дахин дахин үзвэл ... санагдаж байна. ... санагдав. ... бодогдов. ... анзаарагдлаа" гэх юм уу эсвэл нэрлэсэн өгүүлбэрээр төгсгөж болно. Жишээ нь: Уйлмаар их гуниг. Их горь. (Д.У.) г.м.
>
> сэтгэдэл

**Дасгал 6** **Дараах оньсогын хариу таамаглалыг батлах эсвэл үгүйсгэх өгүүлбэрээр дэлгэрүүлээд шалтгааныг тайлбарлаж бичнэ үү.**

| Асуулт – Таамаглал | | Батлах уу? Үгүйсгэх үү? | Шалтгаан нь |
|---|---|---|---|
| *“Хамба дууг нь үзвэл унзад<br>Хөх хурмийг нь үзвэл худ<br>Ногоон өнгийг нь үзвэл будаг* | *Лонхтой юмыг нь үзвэл<br>хор” хэмээн хэдгэнийг<br>хэлсэн бололтой.* | Батлах | Учир нь ............ |
| *“Тээр тэнд тэмээ шиг<br>Тэрнээс наана ямаа шиг<br>Танай гадаа тахиа шиг* | *Манай гадаа манан шиг”<br>хэмээн мананг хэлсэн байж<br>магадгүй.* | Үгүйсгэх | Учир нь ............ |
| *“Намс намс наадамтай<br>Нарийн гоолиг биетэй<br>Өргөн хөндийд нутагтай* | *Өрвөгөр шар малгайтай”<br>хэмээсэн нь миний бодлоор<br>дэрсийг дүрсэлсэн байна.* | Батлах | Учир нь ............ |
| *“Сэрүүн хонгор<br>Сэргэлэн бор<br>Жин хатуу<br>Жаргалт дөлгөөн<br>Эгч дүүсээрээ нэг гэрт* | *суудаг<br>Энэ дөрвийг хэн таах вэ?”<br>хэмээн эгч дүү дөрвийг<br>оньсоголсон бололтой.* | Үгүйсгэх | Учир нь ............ |
| *“Сагсай буурал аавтай<br>Эвийн хонгор ээжтэй<br>Нээгээд харахад<br>Нэхий дээлтэй* | *Шагайгаад харахад<br>Шар тостой” хэмээн<br>самрыг хэлсэн байх.* | Батлах | Учир нь ............ |

## УЧИР ШАЛТГААНЫГ ТАЙЛБАРЛАХ АРГЫГ СЭРГЭЭН САНАЯ

**А хэсэг**

1. **А хэсэгт Эртний Грекийн долоон мэргэний анхдагч, байгалийг судлан шинжилсэн анхны эрдэмтний асуулт, хариултын хэсгийг хоёр баганад ялгаж бичсэн байна. Харьцуулан уншаарай.**

| | |
|---|---|
| • Юу хэцүү вэ?<br>• Өөрийгөө таних | • Хүн өөрийгөө бясалгалаар бус үйл ажлаар мэддэг **тул** өөрийгөө таних хэцүү. |
| • Юу амархан бэ?<br>• Бусдад зөвлөгөө өгөх | • Зөвлөснийг хийхэд бэрх **тул** зөвлөж хэлэхэд амархан. |
| • Юу хамгаас уудам бэ?<br>• Бүхнийг багтаагч орон зай. | • Орон зай гэдэг бүхнийг багтаагч **учир** хамгаас уудам. |
| • Юу хамгаас мэргэн бэ?<br>• Цаг хугацаа. Учир нь тэр ганцаар тайлагдаагүй бүхнийг нээдэг. | • Тайлагдаагүй бүхнийг ганцаар нээдэг **учир** цаг хугацаа хамгаас мэргэн нь. |
| • Ямар хүн аз жаргалтай вэ?<br>• Бие эрүүл, сэтгэл санаа тайван, билиг авьяасаа хөгжүүлж буй бол тэр чухам аз жаргалтай. (Фалес) | • Аз жаргал гэдэг зөвхөн одоо цагаар хэмжигддэг **учир** бие эрүүл, сэтгэл санаа тайван, билиг авьяасаа хөгжүүлэхийг хэлнэ. (Фалес) |

*Г.Аюурзана "2х2=6 буюу суут жаран сэтгэгч" номоос*

2. **Онцолж тодруулсан холбох үгсийг ойролцоо утгат үгээр солин найруулна уу. Хариултыг тайлбарлаарай.**
3. **Өгүүлбэрүүдийг дахин уншиж, тус бүрийг шалтгаан, үр гэсэн хоёр хэсэгт ялгаж бичээрэй.**

**Б хэсэг**

### Хүн ба байгаль

Хүн байгаль дээр байгаа бүхнийг өөрийн тансаг хэрэглээг хангахын тулд ашиглах гэж шунасаар ирсэн. Байгалийн баялаг тэр дундаа газрын доорх баялгийн хэт хэрэглээ үйлдвэрлэл нь байгаль экологийн тогтцод нөхөж баршгүй хохирол учруулдгийг нотлох баримт жишээ олон. Газрын доорх бүх үнэт металл, ашигт малтмал дэлхийн цардсын хөдөлгөөнд нөлөөлдөг хүчин зүйлсийн гол цөм ч байх талтай. Жишээ татахад төдийгүй, хүн төрөлхтний асар ихээр хэрэглэж олборлож байгаа зөвхөн алтны тухайд авч үзэхэд газрын гагнаас гэж яригддаг нь хоосон яриа биш нь лавтай. Алтыг асар ихээр олборлох болсноор газрын гагнаасыг эвдэж, дэлхийн цардсын хөдөлгөөнийг эрчимжүүлж, үүнээс үүдсэн цунами болон бусад олон байгалийн гамшиг тохиолдох болжээ.

Мөн ашигт малтмал газрын доорх баялаг нь хөрсний бүтцийг барьж хөрсөн

доорх, амьд болон амьгүй биетүүдийн хоорондын экологийн шүтэлцээг хангаж байдаг. Ийм ч учраас хүн төрөлхтөн өнөөдөр хэрэгцээгээ хангахын тулд байгаль экологио устгах, эсвэл баялаг бүтээх гэсэн шунал хүслээсээ татгалзаж ирээдүйдээ зориулж экологио аварч үлдэх гэсэн салаа замын дунд зогсож байна.

Байгалийн тогтоц, тэдгээрийн харилцан шүтэлцээ нь бидний төсөөлшгүй гайхамшиг бөгөөд өөрөө өөрийгөө нөхөн сэргээх чадвартай агуу их баялаг юм. Агаар мандал, усан мандал, шим мандал нь хүний хүчин зүйлийн нөлөөллөөс үүссэн асар их бохирдлыг шингээж, саармагжуулж, цэвэрлэх чадвартай ч өдгөө бохирдлын хэмжээ нь даацаас хэтрэн экологийн амьд болон амьгүй тогтцыг эвдэж дахин сэргэх боломжгүй болгож байна. Ийм ч учраас хүн төрөлхтөн өнөөдөр хөгжлийн өөр замыг сонгох ёстой. Мөнх бус баялгийг бүтээхийн тулд мөнх байгалиа сүйтгэх биш, экологио хамгаалах нөхөн сэргээх, зүй зохистой ашиглах боломжийг олгох тийм хөгжлийн концепци, чиг хандлагыг сонгох ёстой юм. Энэ бол байгаль экологид ээлтэй үйлдвэрлэлийг дэмжин хөгжүүлж, нөхөн сэргээгдэх нөөц баялгийг ашиглах шинэ технологийг нэвтрүүлж өдөр тутмын амьдралын хэрэгцээгээ хангах шаардлага дээр үндэслэнэ.

4. **Б эхээс шалтгаан үрийн холбоотой хэсгийг ялган тэмдэглэнэ үү.**
5. **А хэсгийн 5 нийлмэл өгүүлбэрийг нэг цогцолборт, Б хэсгээс өөрсдийн гаргасан нийлмэл өгүүлбэрүүдээ ашиглаж “Байгальд үзүүлж буй хүний сөрөг нөлөө”-ний талаар 1-2 цогцолборт хурааж бичнэ үү.**
6. **Бичсэн цогцолбор дотор чинь учир шалтгааны холбоос хэд байгааг ялгаж зураарай.**
7. **Б хэсгээс гаргасан нийлмэл өгүүлбэр нь А хэсгийн 2 дугаар баганад байгаа нийлмэл өгүүлбэрээс утгын хувьд ямар ялгаатай байгааг ажиглаад, ялгаатай ба адил талыг тодруулан ярилцаж дүгнэлт гаргана уу.**
8. **Доорх эхийг уншаад шалтгаан үрийг ялган бичнэ үү.**

**Ус**

Биднийг амьд байлгахад давс хэрэгтэй. Гэхдээ маш бага хэмжээгээр. Харин далайн усанд бидний бие боловсруулж чадахаас хамаагүй их буюу 72 дахин их давс бий. Нэг литр далайн усанд бидний хоолондоо хийдэг шиг давс 2,5 халбага байдаг. Ерөнхийдөө давс хэмээн нэрлэгддэг өөр бусад нийлмэл бодис цаана нь бас зөндөө бий. Бидний бие дэх давсны найрлага далайн давстай маш төстэй. Хөлрөх, уйлах үед далайн давслаг ус ялгарч байдаг гэж Маргулис, Саган нар бичсэн. Гэхдээ ийм давсыг их хэмжээгээр гаднаас оруулбал бие тэсэхгүй. Биед чинь их хэмжээний давс орвол бодисын солилцоо асар түргэсэж, гамшиг болно. Усны молекулууд эс болгоноос чинь яг л гал сөнөөгчид шиг гарч ирэн гэнэт ихээр орж ирсэн давсыг шингэлж уусгахаар яаравчилна. Үүнээс болж эс өөрийн хэвийн үйл ажиллагаа явуулахад шаардлагатай усаар гачигдана. Нэг ёсондоо эс ангана. Энэ байдал ноцтой түвшинд хүрвэл цангаснаас болоод татаж унах, ухаан алдах, тархины гэмтэл үүсэх болно. Энэ зуур яаран хэт их ажиллаж байгаа цусны эсүүд давсыг бөөр рүү их хэмжээгээр аваачсаар байх бөгөөд эцэст нь бөөр ачааллаа дийлэхээ байн ажиллагаагүй болно. Бөөр хэвийн ажиллахаа байвал хүн үхэх болно. Ийм учраас бид далайн усыг уудаггүй юм.

*Билл Брайсон*

# I

## УРАН ЗОХИОЛЫН БУС ЭХИЙГ ЗАДЛАН ШИНЖИЛЖ, БИЧИЖ СУРЪЯ




### ЭЗЭМШИХ МЭДЛЭГ ЧАДВАР:

- Эхийг уншиж ойлгон баримт, уран дүрслэл, хэлц сонгосон зорилгыг задлан тайлбарлах
- Эхийн бүтцийг задлан шинжилж агуулгын уялдаа холбоог гаргах
- Уншсан эхийн бүтэц, бичсэн аргыг ойлгож мэдсэний үндсэн дээр хөрөг найруулал бичих

## ХӨРӨГ НАЙРУУЛЛЫН ТУХАЙ ЮУ МЭДЭХ ВЭ?

Ямар нэг үйл явдал, учир шалтгаан, үр дүнг өөрийн биеэр хараагүй, мэдээгүй хүмүүст ойлгуулахын тулд тайлбарлах аргыг хэрэглэдэг. Тухайн нэг санаа, түүний ач холбогдол, үр дүнгийн учир шалтгааныг бодитой жишээ баримтаар батлан тайлбарлахдаа хөндлөнгийн хүмүүсийн үнэлэлт дүгнэлт, онцолсон үг яриагаар баяжуулан бичиж хөрөг найруулал бүтээдэг. Тухайн хүний онцлогийг гаргахдаа тоочин бичих аргыг ч хэрэглэдэг.

Ойлгоход нь туслахын тулд жишээг харьцуулах, тоочих, учир шалтгаан үр дагаврыг гаргах, урнаар дүрслэх, онцлогийг ялган тодруулах зэрэг тайлбарлах аргыг хэрэглэдэг. Ийм тайлбарын аргуудыг уншигчдын мэдлэг чадварын түвшин, сонирхол, хэрэгцээ зэргээс шалтгаалан янз бүрээр хэрэглэж болно.

*Дасгал 1*

**а. Хэн нэг хүний тухай тод томруун дүрслэхийн тулд түүний талаар юу юуг өгүүлж болох вэ? Боломжтой хувилбаруудыг гаргана уу.**

**б. Нэг хүний хоёр өөр хөрөг зураг байна. Зургийг ажиглаад энэ хүний талаар юу өгүүлсэн болохыг ярилцана уу? Чиний мэдэх зүйл, ургуулан бодож дүрслэх зэрэг нь энэ хөрөг зургийн эзний талаар бусад хүнд сонирхолтой хөрөг байх болно.**





Амьдралын шуурганд нүдүүлсэн ч бардам, тэрслүү хэвээр байгаа Рембрандт энэхүү эрхэмсэг зураг дотроос бидэн рүү ширтэнэ. Тэрбээр өөрийгөө 30 удаа зурсан аж. Тэгэх бүрдээ өөрийгөө тансаг байдлаар буюу амжилттай яваагаа үнэтэй хувцсаар харуулан зурдаг байжээ. Харин бараг 60 нас шүргэж яваа үедээ зурсан хөрөгтөө мэргэжлийнхээ яруу алдрыг харуулсан гэж судлаачид үздэг.

Зураач Рембрандт яагаад олон удаа өөрийгөө зурсан юм бол?

* Хэр төстэй зурдгаа харуулах гэж зурдаг байсан.
* Түүний хувийн тэмдэглэл болдог байсан.
* Гаднах төрхөөр зогсохгүй сэтгэлийн хувирлаа ч зурсан.
* Тэр авьяаслаг зураач байсан тул ийнхүү хөргөө дахин дахин зурсан.
* Санхүүгийн хүндрэлд орсон үед нь хөрөг зураг нь дорхноо зарагдаж орлого оруулдаг байсан гэж үздэг.

Өнөө үед түүний амжилт бас эмгэнэлийн талаар илүү их мэддэг болсон шүү дээ. Тэр нь чухам юу юм бол? Судалж мэдье.

Монгол хэл

**в. Тэгвэл эдгээр санаа, учир шалтгааныг бодит жишээ баримтаар батлан тайлбарлахдаа хүмүүсийн үнэлэлт, дүгнэлт, онцолсон үг яриагаар баяжуулан Рембрандтын хөрөг найруулал бичээрэй.**

*Мэргэжлийнх нь яруу алдрыг төдийгүй мэргэжилдээ дэндүү сайн байсныг товойлгон харуулахдаа төрх байдал, түүгээр илрэх сэтгэлийн өнгө аяс, хувцаслалт, бийрийн барилт, зургийн зураас, өнгө бүрийг ажиглан түүнээсээ ургуулан зохиомжилж бичээрэй. Мөн хоёр зургийг харьцуулан ажиглавал бас өөр санаа төрнө. Илүү сайн бичихийн тулд зураачийг, түүний бүтээлийг, бүтээлийн талаарх судалгаа дүгнэлтийг ч бас ашиглаарай.*

**г. Аугаа зураач “Шөнийн эргүүл” зургаараа юуг өгүүлэх гэснийг төсөөлж тайлбарлан ярилцъя.**

*Хүний зан чанарыг уу? Бусдаас ялгарах онцлогийг уу? Хийдэг ажил, мэргэжлийг үү? Дадал зуршлыг уу? Давуу талыг уу?*



*Рембрандт ван Рейн. Шөнийн эргүүл. Тосон будаг, 3,63 х 4,37 м. (1642 он). Их хотын хөдөлгөөн үймээн дунд ч үүрэгт ажилдаа умарталгүй зүтгэх харуулыг дүрсэлсэн энэхүү зураг Рембрандтын алдарт бүтээлүүдийн нэгд тооцогддог. Эдүгээ Амстердамын Улсын музейд эрхэмлэн хадгалж буй.*

**Дасгал 2** **а. Зургаас нэг баатрыг сонгож, түүний талаар бусдаас ялгартал тайлбарлан бичнэ үү.**

Энэ удаад бид нэг хүний хөрөг зургаас илүү дэлгэрэнгүй мэдээллийг ярьж болох зургийг харж байна. Сонгосон баатрын ололт амжилт, ямар нэг давуу талыг гаргахын тулд бусдыг нь ашиглахыг хичээгээрэй.

* Сонгосон баатрын тань талаар хүмүүс юу гэж хэлсэн бол?
* Ямар, ямар жишээ баримт байна?
* Тэр яагаад ийм олон хүнээр хүрээлүүлсэн юм бол?

гэх зэргээр асуудлыг олон өнцгөөс бодож зургийг ажиглаарай. Харин зурагт гадаад төрхийг зурдаг боловч түүгээр дамжуулан сэтгэлийн болоод амьдралын олон өнгө, дотоод ертөнцийг нээж харуулдаг гэдгийг бодож юу юуг оруулан бичихээ төлөвлөөрэй.

**б. “Монгол тулгатны зуун эрхэм” нэвтрүүлэгт уригдан оролцогчдын ялгаатай байдал нь яаж илэрч байсныг ярилцана уу? Тухайн хүний өвөрмөц байдал, давуу тал, амжилт бүтээл, хувь нэмрийг юу, юугаар тайлбарлаж болох вэ? Нэвтрүүлгүүдийг дахин үзээрэй. Энэ нэвтрүүлэгт оролцогчид эрхэм хүндтэй хүмүүс болохыг хэрхэн үзүүлсэн талаарх сэтгэгдлээ хуваалцана уу.**



*Монгол Улсын Хөдөлмөрийн баатар, Төрийн шагналт, Ардын жүжигчин, хөгжмийн зохиолч Д.Лувсаншарав*



*Монгол Улсын Хөдөлмөрийн баатар, Төрийн соёрхолт, академич Ш.Бира*

Хэрэг бол хүний бүхэл бүтэн ертөнц.



*Төрийн соёрхолт, Ардын уран зохиолч, Соёлын гавьяат зүтгэлтэн яруу найрагч П.Бадарч*



*Монгол Улсын Хөдөлмөрийн баатар, Гавьяат тамирчин, сумо бөхийн аварга Д.Дагвадорж*

Энэ хүртэл зураг, нэвтрүүлэг ашиглан хөрөг найруулллын талаар юу мэдэж, ойлгодгоо сэргээлээ. Цааш нь бид хөрөг найруулллыг яаж бичсэнийг судлах болно.

- ? Хөрөг найруулллыг ямар аргаар бичдэг юм бол?
- ? Эхийн сэдэв, утга санаа, агуулгын уялдаа холбоо, дараалал нь ямар байдаг вэ?
- ? Эхэд баримт, дүгнэлт ашигладаг болов уу?
- ? Эхэд уран дүрслэл, хэлц үгийг ямар зорилгоор хэрэглэдэг бол?
- ? Эхийг бичихдээ тоочих, тайлбарлах аргыг яаж хэрэглэдэг бол?
- ? Өгүүлбэрийн бүтэц, утга, үүргийг хэрхэн зохион байгуулж найруулдаг бол?

> Хэн нэг хүний тухай хөрөг найруулллыг уншихдаа мэдээллийн олон эх сурвалжийг ашиглан олон талтай гаргасныг, тэр хүний үзэл бодол, зан чанар, амжилт, ажил амьдралын бусдаас ялгарах онцлогийг харуулж чадсан арга болон эхийн бүтцийг олж харах нь чухал.

*Дасгал 3* **Дараах хөрөг найруулллыг уншихдаа юуг тодруулан мэдээлж тайлбарласныг ярилцана уу.**

**Мал жаргаах ухаан**

Хот айлаас хонь идэшлэн бэлчсээр 1000 гаруй метр яваад үдийн өмнөх амралт болдог. Дахин цааш явсаар усална. Тэгээд бэлчсээр барагцаалбал 600 метр яваад өдрийн амралт болдог. Дахин бэлчсээр 2400 орчим метр явсаар эргэж хотондоо ирэх жишээтэй.

Ингэж нарийн тооцож малаа бэлчээрлүүлдэг арга ухаан бол малчдын дундаас хамгийн анх Монгол Улсын "Хөдөлмөрийн баатар" цол хүртсэн Зундуйн Очир гуайнх.

Түүний шавь нарын нэг Төрийн шагналт, Хөдөлмөрийн баатар хоньчин С.Цогтгэрэл гуай сонинд өгсөн нэгэн ярилцлагадаа:

"Дэлхий дээр яасан ч олон сайхан хүн төрсөн юм бэ дээ... Онгоцны гэгээвчээр хоньчин Очир багшийнхаа хонио хариулж явсан нутаг усны дээгүүр өнгөрөхдөө малгайгаа авч мэхийн ёсолдог. Буурал үстэй, алаг нүдтэй, царайлаг сайхан тэр хүн энд өсөж төрж, энд хонио хариулж явсан гэж бодоход сэтгэл уярдаг юм аа..." гэж бахархан хэлсэн байдаг. З.Очир нь 1905 оны 8-р сарын 5-нд Булган аймгийн Авзага сум, одоогийн Хишиг-Өндөр сумын нутаг Хужиртын голд ард Зундуйн тавдугаар хүү болон төржээ.






Монгол хэл

*Хот айлаас хонь идэшлэн бэлчсээр 1000 гаруй метр яваад үдийн өмнөх амралт болдог. Дахин цааш явсаар усална. Тэгээд бэлчсээр барагцаалбал 600 метр яваад өдрийн амралт болдог. Дахин бэлчсээр 2400 орчим метр явсаар эргэж хотондоо ирэх жишээтэй.*

*Ингэж нарийн тооцож малаа бэлчээрлүүлдэг арга ухаан малчдын дундаас хамгийн анх Монгол Улсын “Хөдөлмөрийн баатар” цол хүртсэн Зундуйн Очир гуайнх.*

*Тухайн үйлийн эзний өгүүлж буйгаар зохиомжоо эхлэхдээ түүний ажил хөдөлмөрийн онцлогийг тодорхой мэддэг өгүүлэгчийн зүгээс “нягт тооцоотой хүн” гэж баатрыг дүгнэн баталж буй байдлаар найруулжээ.*

*Аливаа асуудлыг судалж мэдэхийн тулд хүнийг судлах болдог. Асуудлын учир нь хүнийг судлах явцад олддог. Ийнхүү ямар асуудлын тухай, хэний тухай өгүүлснийг энэ хоёр хэсгийн хамаарлаар тайлбарлаж болно.*

Насаараа мал хариулахдаа 1947 онд 47 хонийг жилд 2 удаа төллүүлэн 82 хурга авч, түүнээс хойш нэгдэлдээ олон зуун хонь өсгөж өгчээ. 1953 онд эр төлөг нэг бүрийг хаврын жигнэлтээр 38 кг хүртэл жинтэй тушаахаар үүрэг авч 1000 эр төлөг маллаад хавар нь 46 кг жинтэй тушаажээ.

Түүнээс хойш жил бүр мянган эр төлөг маллаж 46-49 кг-д хүргэн, хонь бүрийн жинг 24.1-25.1 кг-аар нэмэгдүүлж, хонь нэг бүрээс урт, ахар нийлсэн 2.9 кг ноос авсан байна. Энэ нь урьд өмнө үзэгдээгүй “онц гарамгай амжилт” хэмээн түүхэнд тэмдэглэгджээ.

1948 онд “Улсын сайн малчин”-ы шагналыг маршал Х.Чойбалсангаас гардан авснаас хойш Хөдөлмөрийн баатрын болзлыг хоёронтоо биелүүлж Д.Сүхбаатарын одонгоор 3 удаа шагнагдсан, АИХ-ын депутатаар 5 удаа сонгогдсон гээд л намтрынх нь хуудсанд бичээстэй буй.

Үнэхээр л, алд биеийнхээ алжаалыг огоорч, шантаршгүй хүч хөдөлмөрөө эх орон, ард түмэндээ зориулж, буянлаг ариун үйлсээрээ нэрээ мөнхөлсөн, малаа “жаргаахын” төлөө туулж ирсэн бэрхшээлтэй бөгөөд гавьяатай үйлс замнал нь түүнд “Алдарт хоньчин” хэмээх энгийн хэрнээ эгэлгүй сайхан алдрыг хүртээсэн байдаг.

**а. Дээрх цогцолборт байгаа тоочсон зүйлсийг ямар үүрэгтэй гэж бодож байна вэ? Зохиогч яагаад тоочих аргыг хэрэглэсэн бэ?**

Нэгэн цаг үеийг эзэлсэн ажилсаг хөдөлмөрч, хүнлэг сайхан, хүндтэй гавьяатай энэ хүн зөвхөн аав, өвөө, төрөл садан, зүгээр л нэг нутгийн хүн төдий биш Хужиртын голын, Хишиг-Өндөрийн, Булганы, Монголын, Дэлхийн хүн байж дээ хэмээн бодогддог. “Болор цом” - ын хошой шагналт, нэрт яруу найрагч Цэндийн Чимэддорж агсан:

“...Дээлээ хэлхийтэл хурга өвөртөлсөн Зундуйн Очир
Дэлхийн анхны баатар байхаас яах юм бэ” гэж зүгээр ч нэг шүлэглээгүй биз ээ.

Эгэл малчнаас алдар хүндийн өндөрлөгт хүрсэн энэ хүний амьдралынх нь бэрхшээлтэй бөгөөд алдартай сайхан замнал нь бэлчээр, отроор мал таргалуулж, тарга хүчийг нь тогтоодог арга байсан бөгөөд энэ нь эх орон даяар хэрэгжүүлэх тэргүүн туршлага болж байсан юм.

**б. Хүнийг нүдэнд харагдаж, сэтгэлд буутал дүрсэлбэл уулзаагүй мөртлөө уулзсан юм шиг бодолд автуулах бичлэгийн жишээг эндээс олж тайлбарлана уу.**

Мал маллах арга ухаан нарийн учраас жилийн дөрвөн улиралд өөр өөр аргаар бэлчээрлүүлэх жишээтэй.

- Хавартаа салхитай газар хариулахгүй, хөдөлгөөн багатай, дугуй хэлбэртэй байхаар бэлчээрлүүлнэ.
- Зуны халуунд өглөө 5-6 цагийн хооронд уулархаг газрын хяр, хэрэм, хамар дагуулан бэлчээнэ. Үдийн халуунаас өмнө сайн цатгаж халуунд амраана.
- Намрын цагт хужиртай бэлчээрт нутаглаж шим тэжээлээ сайн хадгалж орой ганддаг мангир, таана, ерхөг, агь, шаваг, хиаг зэрэг олон төрлийн өвстэй газар бэлчээнэ.
- Харин өвөлд хонинд таарах бэлчээр нь салхины цохилго багатай, дулаан нөмөртэй, уулархаг толгодтой, цастай байх нь ашигтай гэхчлэн олон олон нарийн арга, мэдлэгийг амьдралынхаа туршид бүтээсэн байна.

Тийнхүү бүтээсэн арга туршлагаа олон мянган малчдад заан сургаж өвлүүлж байснаас нэгийг жишээлье. Төрөлх Булган аймгийн малчдадаа илгээсэн захидал нь байна. Тэнд “1954 оны зун хонио шөнө хариулдаг байлаа. Нэг удаа шөнө дунд хүртэл хариулж байгаад орой унтаад өглөө эртлэн босож хонио бэлчээлээ. Шөнө нойр бага авсан болохоор нозоорч ядрах шинжтэй. Тэгэхээр нь хонио сэрүүн товгор дээр гаргасан даруйд хоньд маань ядарсан янзтай хэвтэж, унтан хөлөө жийн яраглаж эхлэв. Би ч 30 минут орчим дуг хийж сэрэхэд хоньд маань өөрсдөө босон, зоргоороо бэлчлээ. Эндээс өөрөөрөө жишиж бодсонд, хүний адил малд ч унтаж амрах хэрэгтэй юм гэж ойлгон сайн цатгасны дараа тайван амраадаг болсон. Ингээд тэр зун хоньд маань улам илүү тарга авсан юм” гэжээ.

**в. Хөрөг найрууллын баатраас хүмүүст зөвлөсөн зөвлөгөө, сургамжийн жишээг олж хэлнэ үү.**

Зундуйн Очир гуайн хөдөлмөр зүтгэл, алдар гавьяаг төр засгаас өндрөөр үнэлж 1959 онд БНМАУ-ын Хөдөлмөрийн баатар цол хүртээжээ. Хөдөлмөрийн баатар цол олгох тухай зарлигт нь: “Тэргүүний туршлага эзэмшиж, малын тарга хүч, ашиг шимийг нэмэгдүүлэх талаар онц гарамгай амжилт гаргасан тул...” хэмээжээ.

“Хонины таргалах нь өдөр бүрийн хариулгаас”, “Таргалуулах гишгэдэл, авсан таргыг нь алдуулахгүй гишгэдэл хоёр их ялгаатай”, “Хурга төлөг маллана гэдэг томоогүй хүүхэд асрахтай ижил”, “Малын зүсийг нүдлэн, дууг нь сонсон тогтоох нь чухал”, ”Мал хайраар л өсдөг”, “Зуд гэдэг муу малчинд тохиолдох гамшиг” гээд малчин хүний мөрдлөг болох, ухаж ойлгож чадвал мал маллагааны эрдмийн ухаан болох олон зүйлийг Хөдөлмөрийн баатрын замналаас сурч мэдэж болно.

Хоньчин баатар маань дунд зэргийн нуруутай, дугуй цайвар царайтай, дүрлэгэр алаг нүдтэй, тогтуун харцтай, намдуухан яриатай, угийн их мэдрэмжтэй, дулаан зөөлөн сэтгэлтэй, дандаа инээмсэглэж явдаг, баярлах гунихдаа нүдэндээ нулимс цийлэгнүүлдэг хүн байсан аж. Тэрбээр өнөө цагийнх шиг дипломын боловсролгүй ч уугуул монгол ухаантай, ой цэц сайтай, ажлын төлөө зүтгэж арга ухааныг олж ч,

бүтээж ч чаддаг байсан аргагүй л “хоньчин баатар” хүн байсан юм.

Тийм нэгэн ардын баатар, эрдэм ухаант хүний тухай олон сайхан гэгээн мөр ном судрын хуудаснаа мөнхрөн үлдсэнээс сонирхуулбал:

“Очир баатар цэвэр ардын үг, цэлмэг ухаанаар цаас харалгүй ярьдаг” (Д.Ням-Осор), “Өвгөчүүл өвөг дээдсийнхээ тухай, үеийнхнийхээ тухай, нутаг усныхаа тухай, өөрийнхөө тухай хуучилдаг бол Очир гуайн амнаас малын тухай, мал маллагааны алдаа оноонь тухай үг гардаг нь онцгой содон байлаа” (Ж.Шагдар) гээд хөвөрч өгнө. Энэ хүний тухай дуу шүлэг, мэдээ нийтлэл, кино, дурсамж, телевизийн нэвтрүүлэг гээд хэдэн арван боть болох бүтээл бий. Тэр хүний гэзэгт Очир, малчин Очир, хоньчин Очир, депутат Очир, баатар Очир, багш Очир, Алдарт хоньчин гэсэн олон нэр нь чухам хэн байсныг нь хэлээд өгч байгаа хэрэг. Үнэхээр л мал маллана гэдэг малаа жаргаахын нэр буюу.

*Д.Дэнсмаа*

**г. Агуулгыг хэрхэн ойлгосноо харуулахын тулд дараах ангиллаар бүлэглэн бичнэ үү.**

| Баатрын зан, гадаад төрх байдлын дүрслэл | Намтар | Асуудал шийдэхүйц арга туршлага | Жишээ баримтууд |
|---|---|---|---|
| | | | |

**д. “Мал жаргаах ухаан” найруулллын баатрыг илүү тод гаргахад дараах хоёр цогцолбор ямар үүрэгтэйг тайлбарлана уу.**

1953 онд эр төлөг нэг бүрийг хаврын жигнэлтээр 38 кг хүртэл жинтэй тушаахаар үүрэг авч 1000 эр төлөг маллаад хавар нь 46 кг жинтэй тушаажээ. Түүнээс хойш жил бүр мянган эр төлөг маллаж 46-49 кг-д хүргэн, хонь бүрийн жинг 24.1-25.1 кг-аар нэмэгдүүлж, хонь нэг бүрээс урт, ахар нийлсэн 2.9 кг ноос авсан байна.

Хоньчин баатар маань дунд зэргийн нуруутай, дугуй цайвар царайтай, дүрлэгэр алаг нүдтэй, тогтуун харцтай, намдуухан яриатай, дандаа инээмсэглэж явдаг, угийн их мэдрэмжтэй, дулаан зөөлөн сэтгэлтэй, баярлах гунихдаа нүдэндээ нулимс цийлэгнүүлдэг хүн байсан аж.

**е. Хөрөг найруулллын гол санаа түүнийг дэмжиж байгаа мэдээллүүдийг тодруулж ямар дарааллаар байрлуулсныг тодорхойлоорой.**

Асуудал нь.......

Гол санаа.......... → Гол санааг дэмжиж байгаа мэдээллүүд

.................................

.................................

.................................

## ХЭЛ ЗҮЙН ХЭРЭГЛЭЭГ ЗАДЛАН ШИНЖИЛЬЕ

*Дасгал 4*

**а. Өгүүлбэр дэх өгүүлэхүүн гишүүдийг сайн ажиглавал янз бүрийн үгээр илэрч, хэлбэржсэн байна. Тэдгээрийг яагаад ингэж сонгон найруулсныг тайлбарлана уу.** *Үлгэрлэвэл:*

- *суудаг байв, сэтгэл татагддаг байсан* зэрэг төгсгөлүүд нь өгүүлэгч өөрөө оролцсоныг
- ... *дэг байжээ* гэсэн нь ямар нэг дам эх сурвалжаас авсныг,
- ... *сэн шүү* гэсэн төгсгөл нь хэргийн эзэн өөрөө өгүүлснийг тус тус харуулж байна.

Тайлбарлах үйл үг: *усална, тэмдэглэгджээ, хүртээсэн байдаг, амраана, бэлчээнэ, бүтээсэн байна, жишээлье, хариулдаг байлаа, бичээстэй буй, бэлчээрлүүлнэ, яраглаж эхлэв, шүлэглээгүй биз ээ, мэдэж болно, хэмээн бодогддог, хөврөч өгнө, хүн байсан аж, амраадаг болсон, ирэх жишээтэй, бэлчээрлүүлэх жишээтэй, хэлээд өгч байгаа хэрэг*

**б. "Мал жаргаах ухаан" найрууллын өгүүлбэрийн бүтэц, үүргийг ажиглавал янз бүр байна. Тэдгээрээс сонгосон өгүүлбэрийг дараах аргачлалаар задалъя.**

*Тэнд 1954 оны зун хонио шөнө хариулдаг байлаа.*

- *хариулдаг байлаа. - Үйлийн өнгөрсөн цагийн нөхцөлөөр хувилж, мэдэгдэж өнгөрсөн цагт давтагдан болсон үйлийг зааж, нийлмэл өгүүлэхүүн гишүүн болсон. Малыг бэлчээн харгалзан сахиж байх гэсэн утгатай.*
- *шөнө - Цаг хугацааг зааж, өгүүлбэрт байц гишүүн болсон. Нэг хоногийн үдшээс үүр цайх хүртэлх цаг гэсэн утгатай.*
- *хонио - Заахын тийн ялгал, ерөнхийлөн хамаатуулах нөхцөлтэй, "хариулдаг байлаа" гэсэн үйл өгүүлэхүүнд өртөж буй тусагдахуун гишүүн.*
- *Би - Үйлийн эзэн буюу өгүүлэгдэхүүн гишүүн (хам орчноос үзвэл яригч өөрөө болно).*

- Шөнө нойр бага авсан болохоор нозоорч ядрах шинжтэй.
- Мал маллах арга ухаан нарийн учраас жилийн дөрвөн улиралд өөр өөр аргаар бэлчээрлүүлэх жишээтэй.
- Ингээд тэр зун хоньд маань улам илүү тарга авсан юм.
- Мал хайраар л өсдөг.
- Очир баатар цэвэр ардын үг, цэлмэг ухаанаар цаас харалгүй ярьдаг.
- Ингээд тэр зун хоньд маань улам илүү тараг авсан юм.
- Дэлхий дээр яасан ч олон сайхан хүн төрсөн юм бэ дээ.

Бүтээвэр нь үгэнд, үг нь өгүүлбэрт, өгүүлбэр нь цогцолборт тус тус багтахын зэрэгцээгээр үгэнд өгүүлбэр, өгүүлбэрт цогцолбор нь хуран багтана. Үйлдэгчээс үүдэлтэй төгс үйл явдлыг илэрхийлсэн нэгжийг өгүүлбэр гэнэ. Өгүүлбэр нь:

1. Үйл явдлыг илэрхийлнэ.
2. Өгүүлбэр гишүүдээс бүрдэнэ.
3. Өгүүлбэрийн гишүүд хувирна.
4. Үйл явдлын тухай санаа хэлнэ.

Өгүүлбэр нь гишүүдээс, гишүүд нь дан үндэс, эсвэл үндэс нөхцөл хоёроос тус тус бүтнэ. Өгүүлбэр бүтээх хамгийн бага нэгжийг өгүүлбэрийн гишүүн гэнэ.

## МЭДРЭМЖ, СЭТГЭГДЭЛ, ҮНЭЛЭМЖЭЭ БАРИМТАД ТУЛГУУРЛАН БИЧСЭНИЙГ ЗАДАЛЖ ОЙЛГОЁ

*Дасгал 5*

**а. Бусад эх сурвалжаас авсан жишээ, хэлсэн үг нь ямар үүрэгтэй байгааг тайлбарлахдаа үйл явдлуудтай хэрхэн нийцэж, зохицож байгааг ярилцана уу.**

**б. Дараах дүрслэн тоочих аргыг харьцуулан дүгнэлт гаргана уу.**

А

Хоньчин баатар маань дунд зэргийн нуруутай, дугуй цайвар царайтай, дүрлэгэр алаг нүдтэй, тогтуун харцтай, намдуухан яриатай, угийн их мэдрэмжтэй, дулаан зөөлөн сэтгэлтэй, дандаа инээмсэглэж явдаг, баярлах гунихдаа нүдэндээ нулимс цийлэгнүүлдэг хүн байсан аж.

Б

“Хонины таргалах нь өдөр бүрийн хариулгаас”, “Таргалуулах гишгэдэл, авсан таргыг нь алдахгүй гишгэдэл хоёр их ялгаатай”, “Хурга төлөг маллана гэдэг томоогүй хүүхэд асрахтай ижил”, “Малын зүсийг нүдлэн, дууг нь сонсон тогтоох нь чухал”, ”Мал хайраар л өсдөг”, “Зуд гэдэг муу малчинд тохиолдох гамшиг” гээд малчин хүний мөрдлөг болох, ухаж ойлгож чадвал мал маллагааны эрдмийн ухаан болох олон зүйлийг Хөдөлмөрийн баатрын замналаас сурч мэдэж болно.

*Бичигч зөвхөн гадаад төрхийг дүрслэн тоочсоноос гадна нэрлэсэн өгүүлбэрээр баатрын ............................ -ыг товойлгон харуулсан байна.*

**в. Дээрх дүрслэн тоочих аргаар бичигчийн мэдрэмж, сэтгэгдэл, үнэлэмж илэрч байгааг эхийн агуулгатай холбон тайлбарлаарай.**

**г. Дараах үг хэллэгүүдэд ямар мэдрэмж өнгө аяс илэрч байгааг бичнэ үү. Эдгээрийг баримтад тулгуурлан бичсэн болохыг юугаар тодорхойлох вэ?**

.....сайхан хүн төрсөн юм бэ дээ. ..................................
.....сэтгэл уярдаг юм аа. ..................................
.....5 удаа сонгогдсон гээд л. ..................................
.....Үнэхээр л, алд биеийнхээ алжаалыг огоорч, ..................................
.....хүн байж дээ хэмээн бодогддог. ..................................

**д. Бусдад сургамжтай чухал зүйл нь юу болохыг хэлнэ үү. Хөрөг найрууллыг үнэмшилтэй болгож байгаа жишээнээс дурдвал илүү тодорхой болно.**

*Хөрөг найруулын тухай илүү сайн мэдэхийн тулд хэд хэдэн эхийг судлах хэрэгтэй болно. Иймд бие даан хөрөг найруулал уншаад хичээл дээр эзэмшсэн арга барилаараа задлан шинжлээрэй.*

ХӨРӨГ НАЙРУУЛЛЫН БҮТЭЦ,
БИЧЛЭГИЙН ОНЦЛОГИЙГ ЗАДЛАН ШИНЖИЛЬЕ

Дасгал 6 **а. Хэнээт" хэмээн нэрлэсний учрыг юу гэж бодож байна вэ? Хоорондоо ярилцаарай.**

**Хэнээт**

"Хэнээ л гэмээр юм даа" гэж Доржийн Эрдэмбилэг хариулсан гэдэг. "Монголын нууц товчоо"-г цээжээр мэддэгийг юу гэж үзвэл болох вэ гэсэн сурвалжлагчийн асуултад ингэж хариулжээ.

Хэнээ гэнэ ээ! Энэ чинь ямар утгатай үг вэ?

Яах вэ дээ. Аминд ашиг багатай, амьжиргаанд тус багатай юмыг хэтэрхий донтож сонирхохыг хэлж байгаа юм гэжээ.

Наяад оны дундуур... Японы телевизор авч тавихаар мань хүн 6000 төгрөг өвөртлөн гарчээ. Түүнийг... телевиз тэвэрсээр ороод ирнэ гэж авгай хүүхэд нь хүлээсээр... Орой... Хашир шуудайтай юм үүрсээр ирж. Шуудайнаас "Дэлхийн уран зохиолын түүвэр" гэсэн орос номууд асгарчээ. Хүүхдүүд нь гомдож, авгай нь шатаж гарчээ.

Хэнээтэй амьтан! Ном шагайснаар гийгүүлсэн чинь алив гэжээ. Хэдэн хоног өнгөрч ... Нөгөө 20 ботийг уншиж амжаад өнгөт зурагт авахын эрхэнд нэг номын санд буцааж худалдсан аж. Анзаарсан хүнд телевизтэй болсон тэр орой тэднийх ер бусын байсныг зарсан номынхоо хойноос санааширсан нөхөр нь анзаараагүй гэдэг.

... Тэр эрүүлжүүлэхэд баригджээ. ... Л.Түдэвийн "Хувьсгал танаа өчье" романыг уншаад түүнд жигтэйхэн гуниг хорсол үлджээ. Гудамжаар явсан хоёр цагдааг:

Аа! Муусайн ногоон малгайтнууд! Та нар юугаа шиншилж яваа юм бэ? Өнөөдөр гучин хэдэн он биш шүү гэж хашхирчээ. Ингээд уйлсан дуулсан хэдэн согтуутай хонохоор болов. ...Гэрэлтэй булан бараадан нөгөө сэтгүүлээ унших аядан суухад нэг согтуу санжганан ирж:

Эрүүлжүүлэхэд ном уншаад ... Чи хэнээтэй амьтан байх. Би энд олон ирсэн. Чам шиг солиотой амьтан үзээгүй гэх мэтээр тултираатав.

Тэр зарим номыг хөөрөн шүтдэг шигээ зарим номоос ой нь гутаж, уур шар нь гозойдог ажээ. Уран сайхан муутай, мэдлэг, соёл шингээгүй номыг тэр үзэн яддаг. Бузгай нэрд гарсан нэг зохиогчийн шинэ номоос ... хоёр хуудас гүйлгэн харав. Номын олхиогүй сул үг өгүүлбэрүүд, ядмаг дүрслэл нь түүнийг доромжлох мэт санагдаж, 3000 төгрөг тоолж өгөөд тоосонд дарагдсан хэдэн боодол ном машиныхаа ард шидчихээд... Муу ном яаж үнс чандар болдгийг тэр удтал ажигласан байна. "Эрдэмбилэг баахан шинэ ном нууцаар шатаасан" гэсэн яриа таржээ. Намын хорооны үзэл суртлын хэлтэс түүнийг мөшгөхөд ... дүү нь:

- Ах хуучин ном шатаасан гэж хэлж сая нэг ... мултарчээ. ... Хагас жилийн цалингаараа ном худалдан авч шатаах хэнээтэй амьтан байна гэж хэн үнэмших билээ.

Эрдэмбилэг дүү нарын хамт нэг зунжин бужигнаж ээж аавaa цэлгэр хашаа, сайхан байшинтай болгов. Нэг өдөр хоол цай хариуцах хуваарьтай Эрдэмбилэг ирсэнгүй. Орой нь ядарч өлссөн нэг дүү нь:

- Том ах муу номын хэнээт! Хаа нэгтээ "Монголын нууц товчоо" гэж донгосоод сууж байгаа биз гэж хэлээд аавдаа загнуулсан гэдэг.

Эрдэмбилэг ...гоц ойтой... “Монголын нууц товчоо”-г “а, б”-гүй цээжилжээ. Цээжлэх ч гэж дээ. Сонирхож шимтэж уншсан нь түүний ой тойнд тогтож үлддэг байна.

Эрдэмбилэг олон жил техник, механикийн хичээл заасан юм. Түүний хичээл гойд цараатай болдгийг шавь нар нь гайхдаг гэнэ. Соёлын гавьяат зүтгэлтэн, ТИС-ийн багш С.Ишбалжир шавь Д.Эрдэмбилэгийг их мэдлэг мэдээлэл дээр чөлөөтэй хөрвөж, хумьж нягтруулах, дэлгэж тэлэх олон аргаар хичээл заадаг чадвартай багш гэж үнэлжээ.

Эрдэмбилэг “Техник, механикийн хичээлийг түүх, гоо зүй, уран зохиолын баримтаар хачирлан мэдлэг гүнзгийрүүлэх арга”, “Өвгөн Маркесийн этгээд баримтууд”, “Фолкнерийн хүүрнэлд шингэсэн дүрслэл” гэх мэт ном өгүүлэл, олныг бичсэн ч “хэнээ хөдөлсөн үеийн орон гаран санаанууд” гэж үзэн хэвлүүлэхгүй гэдэг гэнэ.

Монголын яруу найргийг тэр “Данзанравжаа шүлэг”, “Явуухулан шүлэг”, “Д.Пүрэвдорж шүлэг”, “Б.Лхагвасүрэн шүлэг” гэж хэдхэн хэсэгт хувааж, сүүлийн үеийн найраглалыг “Б.Лхагвасүрэн шүлэг”-тээ багтаадаг байна. Нэгэн “Хэнээтэй” уншигч зөвхөн өөртөө итгэж, дургиж байгаад манай мэргэн зохиолчид яахан гомдов гэж.

О.Дашбалбар, З.Дорж нарыг уран бүтээлээсээ хөндийрч улс төрд хутгалдсан гэж Эрдэмбилэг ихэд харамсахад, ээж Цэен нь:

- Чи битгий хувиа бод. Цаадуул чинь... Монголдоо бие сэтгэлээ зориулж яваа улс. Шүлэг зохиол бичиж чамайг зугаацуулах хүн олдоно гайгүй... гэж хэлдэг байна. Энэ мэт зөрөлдөөнд уран зохиолын багш аав нь оролцдоггүй аж. Энэ хүн хүүхдүүдээ номд элэгтэй болгосон байна. Ном хүнд яаж хүрдгийн ганц жишээ хэмээн дээрх баримтыг сийрүүлэв. Өнөө жил соёлын жил билээ.

*Ш.Цэрэнпил*

**б. Энэ эхэд өмнөх эхээс ялгаатай зүйл нь цэг тэмдэг их хэрэглэсэн байна. Үүний учрыг юу гэж бодож байна вэ?**

Агуулгын талаас мэдэх зүйлсээс:

**Асуудлыг** тодорхой хэрэг явдал, хүмүүсийн тухай хөдөлшгүй үнэн **бодит баримт**, өөрийн ажиглалт судалгаанд **үндэслэн шийдэж**, **тоочин дүрслэх аргаар** нийтлэл, уран сайхан хосолсон хэлбэрээр харуулдаг бичлэгийн томоохон төрлийг **хөрөг найруулал** гэнэ.

Дүрслэлийн талаас мэдэх зүйлсээс:

**Гадаад хөрөг.** Нүд, царай зүс, үсний өнгө, хувцаслалт, инээж буй байдал, дууны өнгө зэрэг гадаад төрх байдлаас нь илрэх онцлогуудыг дүрсэлнэ. Гэхдээ хүнийг бүхэлд нь бус бусдаас ялгарах гол онцлогийг дүрслэх нь чухал.

Дүрслэлийн талаас мэдэх зүйлсээс:

**Дотоод хөрөг.** Сонирхол, ажил үйлс, дадал зуршил, бодол санаа, тухайн нөхцөл байдалд хэрхэн хандаж буй хандлага, сэтгэл хөдлөл зэрэг дотоод ертөнцийг үгээр илэрхийлэхийг хэлнэ. Мөн шоглосон алиа хошин өнгөөр бичиж болно, гэхдээ гутааж болдоггүй.

*Б.Пүрэв-Очир нар*

**Хөрөг найруулал бүтэх алхам**




Энэ алхмаар авч үзэхийн тулд дараах даалгавруудыг гүйцэтгэе.

> *Хэний тухай бичих нь нэгдүгээр асуудал бус харин ямар асуудал байна, юуны тухай бичих вэ гэдэг нь чухал юм.*

**в. Энэ хөргийг бичих болсон шалтгааныг юу гэж тодорхойлж болох вэ, боломжит хувилбаруудыг гаргана уу.**

**г. Энэ найруулллын эхлэлийг уншаад асуудал нь юу болохыг тодорхойлно уу.**

"Хэнээ л гэмээр юм даа" гэж Доржийн Эрдэмбилэг хариулсан гэдэг. "Монголын нууц товчоо"-г цээжээр мэддэгийг юу гэж үзвэл болох вэ гэсэн сурвалжлагчийн асуултад ингэж хариулжээ.

- Хэнээ гэнэ ээ! Энэ чинь ямар утгатай үг вэ?
- Яах вэ дээ. Аминд ашиг багатай, амьжиргаанд тус багатай юмыг хэтэрхий донтож сонирхохыг хэлж байгаа юм гэжээ.

**д. Дараах А хэсэг нь найруулалд ямар үүрэгтэй байна вэ? Агуулгын уялдааг гаргахын тулд дараах Б, В хэсгүүд нь найруулллын эхлэлтэй, мөн төгсгөл нь эдгээр хэсэгтэй ямар холбоотой байгааг тус тус тайлбарлана уу.**

Эхлэл хэсэгтэй уялдаатай болох нь:

А *Эрдэмбилэг ... гоц ойтой ... "Монголын нууц товчоо"-г "а, б"-гүй цээжилжээ. Цээжлэх ч гэж дээ. Сонирхож шимтэж уншсан нь түүний ой тойнд тогтож үлддэг байна.*

*Эрдэмбилэг олон жил техник, механикийн хичээл заасан юм. Түүний хичээл гойд цараатай болдгийг шавь нар нь гайхдаг гэнэ. Соёлын гавьяат зүтгэлтэн, ТИС-ийн багш С.Ишбалжир шавь Д.Эрдэмбилэгийг их мэдлэг мэдээлэл дээр чөлөөтэй хөрвөж, хумьж нягтруулах, дэлгэж тэлэх олон аргаар хичээл заадаг чадвартай багш гэж үнэлжээ.*

Төгсгөл хэсэг уялдаатай болох нь:

Б *Наяад оны дундуур... гэж эхлээд Том ах муу номын хэнээт! Хаа нэгтээ "Монголын нууц товчоо" гэж донгосоод сууж байгаа биз гэж хэлээд аавдаа загнуулсан гэдэг хүртэлх* хэсэгтэй уялдаатай болох нь:

В *Эрдэмбилэг "Техник, механикийн хичээлийг түүх, гоо зүй, уран зохиолын баримтаар хачирлан мэдлэг гүнзгийрүүлэх арга", "Өвгөн Маркесийн этгээд баримтууд", "Фолкнерийн хүүрнэлд шингэсэн дүрслэл" гэх мэт ном өгүүлэл, олныг бичсэн ч "хэнээ хөдөлсөн үеийн орон гаран санаанууд" гэж үзэн хэвлүүлэхгүй гэдэг гэнэ.*

*Монголын яруу найргийг тэр "Данзанравжаа шүлэг", "Явуухулан шүлэг", "Д.Пүрэвдорж шүлэг", "Б.Лхагвасүрэн шүлэг" гэж хэдхэн хэсэгт хуваах, сүүлийн үеийн найраглалыг "Б.Лхагвасүрэн шүлэг"-тээ багтаадаг байна. Нэгэн "хэнээтэй" уншигч зөвхөн өөртөө итгэж, дургиж байгаад манай мэргэн зохиолчид яахан гомдов гэж гэсэн* хэсэгтэй уялдаатай болох нь:

**е. Ямар давуу талыг нээн бусдад хүргэж асуудлыг шийдсэн бэ? Чи юу ойлгож ухаарч авав? "Ном хүнд яаж хүрдгийн зөвхөн ганц жишээ" гэснээс асуудал дэвшүүлэн ярилцана уу.**

**ё. Эхийн агуулгыг бүрэлдүүлэгч хэсгүүдийг ялгаж хоорондын хамаарлыг тодорхойлон юуг чухалчилж бичсэнийг тайлбарлана уу.**

| Шинж байдал | Илэрхийлсэн нь: |
|---|---|
| Гадаад төрх | |
| Дотоод мөн чанар, зан ааш | |
| Хувь хүний онцлог | |
| Амьдралын замнал, давтагдашгүй онцлог | |
| Сул тал, давуу тал | |
| Сонирхол, дадал зуршил | |
| Бусдын хэлсэн үг, явган шог | |

**ж. Эхийн агуулгыг бүрдүүлж байгаа хэсгүүдийн нэг болох баримтын хэд хэдэн жишээг эхээс түүж бичнэ үү.**

**з. Хөрөг найруулалд дүрслэх ур маяг хэрэглэсэн гэж үзвэл чухам ямар онцлогийг нь товойлгон гаргахыг зорьсон байна вэ? Уншигчид хэрхэн нөлөөлж байна вэ?**

**и. Зохиогч үзэл бодол, үнэлэлт дүгнэлтээ оруулж тодруулах арга хэрэглэснийг жишээ татан тайлбарлаарай.**

**й. Эхийн агуулгыг гүйцээж зураглая.**

**Асуудал?**

Эхлэл
................
................
................

Гол хэсэг

А. Болсон үйл явдлууд — Дүүгийн үг

Б. Зохиогчийн ажиглалт — ................

В.Цуглуулсан баримтууд

хөрвөж, хумьж... гэж үнэлжээ.

...................... гэдэг гэнэ.

...................... багтаадаг байна.

...................... гэж хэлдэг байна.

Төгсгөл

Энэ хүн хүүхдүүдээ номд элэгтэй болгосон байна. Ном хүнд яаж хүрдгийн ганц жишээ хэмээн дээрх баримтыг сийрүүлэв. Өнөө жил соёлын жил билээ.

**Дасгал 7** **Бидний уншсан хоёр хэрэг найруулын агуулгыг уншигчдад ойлгомжтой илэрхийлэхийн тулд яаж тайлбарласныг ярилцаарай (жишээ татах, тоочих, дүрслэх, харьцуулах, тайлбарлах, гаргалгаа хийж ялгах, тодруулах гм).**

| Хэрэг найруулын нэр | Тайлбарлах арга | Жишээ нь |
|---|---|---|
| Мал жаргаах ухаан | | |
| Хэнээт | | |
| Монгол тулгатны зуун эрхэм нэвтрүүлгээс сонгож авсан дугаар | | |

Монгол хэл

## ХЭЛ ЗҮЙН ОЙЛГОЛТ, МЭДЛЭГЭЭ ГҮНЗГИЙРҮҮЛЬЕ

**Дасгал 8** **а. Дараах өгүүлбэр дэх -тай гэсэн залгавар бүтээвэр нь өөр өөр утга үүрэгтэй болохыг батлан тайлбарлая.**

Ингээд уйлсан дуулсан хэдэн согтуутай хонохоор болов. ...Гэрэлтэй булан бараадан нөгөө сэтгүүлээ унших аядан суухад...

**б. Дараах үгсийг утга, үүргээр нь бүлэглэн бичихдээ -тай бүтээврийн утгыг анхаарна уу.**

Утгатай үг, ашиг багатай, тус багатай, шуудайтай юм, телевизтэй болсон, хэнээтэй амьтан, жигтэйхэн гуниг хорсол, согтуутай хонохоор, солиотой амьтан, уран сайхан муутай, сайхан байшинтай болов, хоол цай хариуцах хуваарьтай Эрдэмбилэг, гоц ойтой, хичээл гойд цараатай болдгийг, мэдлэг мэдээлэл дээр чөлөөтэй хөрвөж, хичээл заадаг чадвартай багш, номд элэгтэй.

**Дасгал 9** **Хэнээ гэмээр л юм даа, нөхөр нь анзаараагүй гэдэг, хэвлүүлэхгүй гэдэг гэнэ, цээжлэх ч гэж дээ, манай мэргэн зохиолчид яахан гомдов гэж... гэх зэрэг өгүүлбэрт буй "гэ-" язгуурт үйл үгийн утга, үүргийг тодорхойлно уу.**

**Дасгал 10** **Дараах өгүүлбэрүүдийн үйл өгүүлэхүүн ямар утга илэрхийлж буйг ярилцъя.**

* Тэр зарим номыг хөөрөн шүтдэг шигээ ................
* зарим номоос ой нь гутаж ..................................
* уур шар нь гозойдог ажээ ..................................
* Уран сайхан муутай, мэдлэг, соёл шингээгүй .......
* номыг тэр үзэн яддаг ................

Утга далдлан дүрсэлсэн үг хэллэгүүд нь уншигчдыг гайхшируулах, бахархуулах зэргээр нөлөөлдөг. Энэ нь эерэг сөрөг мэдрэмж, хүчтэй өнгө аяс, нэмэлт утга оруулна.

**Дасгал 11** **Дараах өгүүлбэрүүдэд байгаа утга далдалсан үг хэллэгүүдийг тайлбарлаарай.**

* *Бузгай нэрд гарсан* нэг зохиогчийн шинэ номоос... хоёр хуудас гүйлгэн харав.
* Номын *олхиогүй сул үг, ядмаг дүрслэл* нь түүнийг доромжлох мэт санагдаж, 3000 төгрөг тоолж өгөөд *тоосонд дарагдсан* хэдэн боодол ном машиныхаа ард шидчихээд... муу ном яаж үнс чандар болдгийг тэр удтал ажигласан байна.

ТОХИРСОН АРГЫГ АШИГЛАЖ
ХӨРӨГ НАЙРУУЛАЛ БИЧЬЕ

Яаж бичих вэ?

* Асуудлуудыг тунгаан бодож сонгоё.
* Асуудлыг шийдэхэд хувь нэмэр оруулах санааг олъё.
* Асуудал шийдэхэд тус болохуйц чухал санаа, арга туршлага хэнд байгааг бодъё.
  - Тийм арга туршлагатай алдартны тухай бичихийн тулд юу юуг судлахаа төлөвлөе.
  - Түүний алдрын оргилд хүрсэн гол зүйл нь юу болох, түүнд яаж хүрсэн талаар тайлбарлах агуулгыг эрж олъё.
  - Түүний зан чанар, төрх байдлын талаар нэмж оруулах зүйлийг бодож олъё.
  - Найз нөхөд, гэр бүл, хамт олон, ер нь бусад хүн түүний тухай юу өгүүлдгийг олж мэдье.
  - Бусдын хэлсэн үг, эх бичвэрээс эш татахдаа юунд анхаарахыг бодъё.
* Уншигч нь хэн байх вэ?
* Ямар арга хэлбэрээр уншигчдад хүргэх вэ?

**Дасгал 12** **а. Дээрх алхмыг бодоод хөрөг найруулал бичих төлөвлөгөө хийнэ үү.**

Тайлбарыг бичихдээ мэдээллийн олон эх сурвалжийг ашиглан агуулгыг оновчтой, яруу илэрхийлж, уялдаа холбоотой дамжуулж чадах эхийн зохиомж бүтцийг гаргах нь чухал.

*Бичих сэдвээ сонгох*

*Хэрэглэгдэхүүнээ цуглуулах, сонгох*

*Бүтцээ гаргах*

*Зохиомжоо бодож төлөвлөх*

*Бичиж эхлэх*

*Асуудалд нэмэр болох арга туршлагыг тодруулах*

*Бичих сэдэв, асуудал, дүрээ зөв сонгох*

*Тэр хүний зан чанар, дотоод ертөнцийг мэдсэн байх*

*Хангалттай баримт цуглуулах*

*Дүрслэлийг хаана хаана яаж шигтгэх вэ?*

Амьдралын замнал, давтагдашгүй онцлог, ажил хөдөлмөрийн ололт амжилтыг гаргах

Сонгож авсан баатрын оюун санаа, дотоод ертөнцийг нээж, зан төрхийг илүү тод гаргах

Ажил амьдралд тохиолдсон саад бэрхшээл, түүнийг даван туулсан арга туршлага, үзэл бодлыг үзүүлэх

Хүсэл сонирхол, үг хэл зэрэг онцлогийг гаргах

Тэр хүний талаарх бусдын үзэл бодол, үнэлэлт дүгнэлтийг тусгах

**б. Аливаа зүйлийг бичиж туурвихдаа дараах асуудлуудыг тунгаан бодохын чухал ба чухал бишийг тайлбарлана уу.**

1. Хэний, юуны тухай бичих вэ?
2. Ямар зорилгоор юу хэлэх вэ?
3. Уншигч нь хэн байх вэ?
4. Яаж бичих вэ?

**Аливаа асуудлыг судалж мэдэхийн тулд хүнийг судлах болдог.** Асуудлын учир нь хүнийг судлах явцад олдоно. Хүн бол нээж дуусашгүй ертөнц. Нээж харуулах зүйл нь хөрөг. Дүр төрхийг нээж чадахуйц үг яриаг олж сонсох, үг хүнийг тодорхойлох нарийн зүйлийг ажиглах хэрэгтэй болно.

Ажиглалт, эшлэл хоёрыг оновчтой ашиглах нь сайн хөрөг бүтээх суурь болно. Ажиглалтаас дүрслэл төрнө.

Хөрөг найруулалд гол баатрын зан чанар, уншигчдад ямар сэтгэгдэл төрүүлэх зэрэг асуудал тусгалаа олсон байдаг. Сонирхолтой харилцан яриа, дүрийн өвөрмөц онцлог нь хөрөг нийтлэлийг шимтэж уншмаар болгодог. Аливаа хүүрнэсэн эх нь дүр, үзэл бодол, үйл явдал, гарчигтай байна. Ингэхдээ үйл явдал, орон зай, цаг хугацааг учир зүйн зөв дараалаар өрнүүлэн бичнэ.

**в. Хөрөг найруулал бичихдээ дараах үг хэллэгээс сонгон ашиглаж болно.**

| үлэмж сонирхолтой | зүрхний угийг уясгах урам хайрлаж | гэнэ сэрэггүй унагасан үгийг шүүрч авах |
|---|---|---|
| хачирхалтай | хэн хүнийхтэй жишихийн аргагүй | "суутны" эрх чөлөөт амьдралаар туучин |
| гайхдаг болж билээ | их гайхаж билээ | зүй ёсоороо л тийм байх учиртай |
| эргэцүүлэн бодсоор | мартахааргүй тогтоож | би нэгэнт андахгүй болжээ |
| бодоход чамлагдмаар ч юм шиг | би тэдний л нэг | гэрэлтэх нь хэнд ч мэдрэгддэг |
| хүсээд ч хүршгүй | бодоход азтай ч юм шиг | цөхөрч няцаагүй |
| эргээд харвал | давтагдашгүй | үнэндээ л |
| цаг цагийн аашинд тэр л янзаараа | оюун санааны ертөнц бүхлээрээ багтах | хорвоо дэлхий бүхлээрээ багтах |
| хачин этгээд санаа | үл гүйцэлдэх | Түүнд тавих асуулт тун хэцүү |
| тийм ч амттай болж чадаагүй. | анх төрсөн сэтгэгдэл | ханддаг байсан юм болов уу даа |

**г. Хэн нэгний тухай бичихдээ жишээ баримтын эх сурвалжаас хамааран үг сонголт, өгүүлбэрийн төгсгөл ямар байж болох хувилбаруудыг жагсааж үзээрэй.**



**д. Уншсан найруулалд байсан дүрслэн тоочих, тоочин тайлбарлах, дүрслэн тайлбарлах, харьцуулах аргуудыг сэргээн санаяа.**

## ӨӨРИЙГӨӨ СОРЬЁ

1. "Хүмүүс ярих дуртай байдгаар барахгүй бас ярих юмтай байдаг учраас хүний дотоод ертөнцийг нээн гаргахын тулд сайн хөрөг бичих хэрэгтэй" гэсэн үгийг сурсан зүйлтэйгээ холбон тайлбарлана уу.
2. Доор жишээ өглөө. Энэ тухай ойлголт мэдлэгээ ашиглан ямар ямар аргаар дэлгэрүүлэн тайлбарлавал хөрөг найруулал болохыг бодож гүйцээн бичнэ үү.

... Бавуугийн Лхагвасүрэнтэй хөөрөлдсөн хүн инээж хөхрөөд "элгээ бараад" л салдаг даа. Нүдээр харах, чихээр сонсох, хамраар үнэрлэх, гараар барих, амаар шүлтэх, бодлоор уургалах, ер нь бодох ухаарах, "атгах, алдах" бүхнийг Лхагвасүрэн шиг үгийн урнаар илэрхийлж чаддаг хүн олонгүй. Тэр бол үгийн урлагаа ухаанаар умдаалж, өөр бусдын бие махбод, сэтгэл оюун дээр "ээзрхэг нь аргагүй" сандайлаад сууж байгаа хүн. Тийм хувь заяатай төрсөн найрагч!

*Л.Дашням*

а. Бичихдээ дараах хэсгүүдийг хөргийн аль хэсэгт оруулахаа тооцно уу.

б. Зарим үг хэллэг, өгүүлбэрийг тохирох газар нь ашиглаж илүү тод дүрсэлнэ үү.
- Шидэт үгс, сэтгэлгээний ундарга, үгэн бөмбөрөөр үймүүлж чаддаг.
- Лхагвасүрэн бүхнийг өөрийнхөө дундуур гатлуулж, өөрийнхөөрөө л илэрхийлдэг.
- Байгаа юмыг "гүтгэж" өөрөөр нь биш өөр юмаар дамжуулж илэрхийлдэг.
- Лхагвасүрэн айлын ганц эрх хүүхэд.

Бичсэнээ шалгаж үзээрэй.

Гол санаа тодорхой гарсан уу?

| Тодорхойгүй | Зарим хэсэгт бага зэрэг гарсан | Зөвхөн жишээн дээр гарсан | Сонирхолтой сэтгэлээсээ илэрхийлсэн |
|---|---|---|---|

Санаагаа батлахын тулд баримтыг зохистой ашигласан уу?

| Зохимжгүй, бүрэн бус баримт ашигласан | Ганц баримтыг найдвартай эх сурвалжаас ашигласан | Хэд хэдэн баримт ашигласан | Найдвартай эх сурвалжаас хэд хэдэн баримт авч дүгнэлт хийсэн |
|---|---|---|---|

# II ТАЙЛБАРЛАСАН ЭСЭЭНИЙ ТУХАЙ ОЙЛГОЖ МЭДЬЕ

Зохиогч ямар нэг зүйлийн тухай уншигчдад санаа бодлоо илэрхийлэх, мэдээлэх, тайлбарлах, итгүүлэн үнэмшүүлэх зэрэг зорилгоор бичдэг тул эссэ ч мөн дараах үндсэн дөрвөн хэв маягтай байна.

**Хүүрнэмж**

Хоорондоо учир зүйн холбоотой үйл ба хэрэг явдлыг цаг хугацааны дараалалаар мэдээлэн өгүүлэх зорилготой

**Тоочимж**

Тодорхой хүн ба юм үзэгдэл, газар орны гадаад төрх байдал, дотоод шинж чанарыг дүрслэн илэрхийлэх зорилготой

**Тайлбарламж**

Ямар нэг үйл явдал, үзэгдэл юмсын талаар шинэ мэдээлэл өгч, учир шалтгааныг тайлбарлан таниулах зорилготой

**Эргэцүүлэмж**

Ямар нэг зүйлийн талаар бусдад итгүүлж, үнэмшүүлэх, зүй тогтлыг батлан дүгнэлт хийх зорилготой

## ЭЗЭМШИХ МЭДЛЭГ ЧАДВАР:

- Тайлбарламжийн тухай ойлголт мэдлэгээ гүнзгийрүүлэх
- Тайлбарламж ба тайлбарласан эссэний онцлогийг задлан шинжилж ялгааг ойлгох
- Тайлбарласан эссэний бүтэц, агуулгын онцлогийг судалж ойлгох

Монгол хэл

## ТАЙЛБАРЛАМЖИЙН ТУХАЙ ОЙЛГОЁ

*Дасгал 1* **а. Төрийн соёрхолт зохиолч Д.Батбаярын “Хүний тэнэглэлийн толь” эхээс “Үнэлэх” гэсэн хэсгийн доторх тайлбарлагдаж буй юм, тайлбар хоёрыг ялган хэлэлцье.**

**Үнэлэх**

Аливаа юмыг сайн муу, сайхан муухай, хэрэгтэй хэрэггүй гэх үнэлгээ бүхэн хуурамч.

Хүн төрөлхтөн юмыг үнэлж, цэгнэж чаддаггүйгээс цаг хугацааны үнэлгээ буюу он жилүүдийн шуурганд тэсэж үлдсэн бүхнийг эрхэмд үздэгээс эгэл жирийн ухаантай байсан хааны бунхныг суут эрдэмтэн мэргэдийн ном судраас ямагт дээгүүр үздэг. Ялангуяа оюун ухааны сод бүтээл бүхэн цаг үедээ ямар ч үнэ цэнд хүрч байгаагүй. Америкийн зохиолч Эдгар По “Хэрээ” гэдэг найраглалаа бүхэл бүтэн арван жилийн турш дахин дахин засаж хуулж байж арай чамай дуусган хэвлүүлээд хоёрхон фунт[1] авсан байдаг. Насан туршдаа мөнгө цаасаар дутагдан, өлөн зэлмүүн амьдарч яваад ертөнцийн мөнх бусыг үзүүлсэн энэ билигт зохиолчийн алдарт “Хэрээ” найраглалын гар бичмэл хожим хойно арван мянган фунтээр зарагджээ.

*Д.Батбаяр*

**б. Эхэд орсон ойролцоо утгат хоршоо үгийн аль нэгийг хасаж найруулбал ямар болохыг ярилцъя.** Эхэд байгаа хоршоо үг:

үнэлж цэгнэж, цаг хугацаа, он жилүүд, эгэл жирийн, эрдэмтэн мэргэд, ном судар, оюун ухаан, цаг үе, үнэ цэн, бүхэл бүтэн, арай чамай, мөнгө цаас, өлөн зэлмүүн, хожим хойно

**в. Энэ эх нь эргэцүүлэмж, тайлбарламж, тоочимж, хүүрнэмжийн аль нь болохыг ямар аргаар таних боломжтойг бодож ярилцъя.**

| Энэ эхэд тухайн нэг санааны учир шалтгааныг олон жишээ баримтаар дэлгэрүүлэн бичсэн байна. Үүнийг ямар хэв маягаар бичсэн гэж үзэж болох бол? |
|---|

*Дасгал 2* **а.** Тайлбарлан бичих нь уран зохиолын ба эрдэм шинжилгээний, сонин нийтлэлийн ба албан бичгийн найруулгын аль алинд нь зохих хэмжээгээр оролцдог. Жишээ нь “Сайн үгт эрдэнийн сан Субашид” зохиолд

Тансаг эрдэмтэй мэргэн хүн мөнхүү мэргэдийг тооно за
Тамтаггүй муу тэнэгүүд хаанаас танинам.
Танхай тэнэг хүн алтан үнэт зандныг
Талаар, нүүрс болгож худалдсан үлгэр мэт” гэхэд эхний хоёр мөр нь эсрэг утгатай харшуулал бол сүүлчийн хоёр мөр нь түүний тайлбар нотолгоо болно.

**б. Тэгвэл аль нь тайлбар, аль нь тайлбарлагдаж буй юм болж байгааг бяцхан үлгэрээр хүүрнэн тайлбарласан бэ?**

[1] Фунт – Английн мөнгөний нэгж

Нэг тэнэг хүн алттай адил үнэт гошири нэрт зандан мод олоод худалдааны газар авч одсонд хэн ч эс авчээ. Тэгээд нэг нүүрс худалдагчтай хамт хоноод түүний нүүрсийг улс авахыг үзэж энэ арга сайн гэж санаад зандан модоо түлж нүүрс болгоод маш өчүүхэн үнээр худалдав гэдэг.

*Дасгал 3* **Дараах эхийг уншиж эргэцүүлэх найруулга болохыг батлан тайлбарлая.**

Туул гол: Төв аймгийн нутаг дахь Хэнтийн нуруунаас эх авч Орхон голд цутгадаг. Урт нь 704 км, ай савын талбай 49.8 мянган км$^2$, усны дундаж зарцуулалт 24 м$^3$/сек. Ерөнхий эрдэсжилт 130 мг/л. Түүнд Сэлбэ, Улиастай, Гачуурт, Тэрэлж, Галттай, Хаг, Хонгор, Харуух зэрэг гол цутгадаг.

→ *Энэ нь Туул голын шинж чанарыг эрдэм шинжилгээний үүднээс орон зайн хэмжээ, усны дотоод найрлага, урсах хурд, урт зэргийг нарийн хэмжиж тайлбарласан болович эргэцүүлэх найруулгад хамаарна.*

Өвөг монголчуудын төр гүрний түүхийн эхлэлийг эртний Гүйфануудаас эхлэн тоолох нь зүйтэй. Энэ нь НТӨ 2160 он болно. Чингэвэл одоо (НТ-ын 2017) 4170-аад жилийн төр гүрний түүхтэй гэж үзэх бүрэн үндэстэй.

Бүр тодорхой баримтад тулгуурлан үзвэл Хаант засаглалт төр ёс дэлгэрч эхэлсэн үе нь Рүн, Ди нарын нэгдлээс тогтож байсан. Бэйди улс байгуулсан НТӨ 672 оноос төр гүрний бүтцийн эхлэлээ тоолбол өдгөө 2689 жилийн өмнө монголчуудын төрийн түүх эхэлжээ.

*Б.Балжинням*

→ ?

*Дасгал 4* **Дараах эхийг сонин нийтлэлийн найруулгаар бичсэн тайлбарламж гэдгийг тайлбарлая.**

**Нэр төр**

Нэр төрийг би хувьдаа хоёр дахь амьдрал минь гэж боддог. Тиймээс энэ хорвоогоос буцахын цагт бүүвэйлж үднэ гэдэгт итгэдэг. Яг л төрүүлж өсгөсөн ээж шиг минь. Тиймээс цэвэрхэн байх ёстой. Яг л сахиус шиг. Энэ бүхэн хүний ёс юм л даа. Гэхдээ нэр төр өөрөө ирдэг юм уу, нэр төрийг ирүүлдэг юм уу? гэсэн асуулт хааяа төрдөг. Аль аль нь л байх даа.

*П.Хэрлэнтуяа*

*Дасгал 5* **Энэ бичил албан бичиг нь хүсэлтэд хариу тайлбар бүхий шийд гаргасан тул тайлбарламж болсон гэж үзвэл түүнийг юугаар батлан тайлбарлаж болохыг тунгаан бодъё.**

Д.Нацагдорж “Алтан цох” зохиолыг орчуулсан тухай
25 оны 6 сарын 11-ний өдөр хуралдсан Шинжлэх Ухааны Хүрээлэнгийн
Тэргүүлэгчдийн хурлын тогтоол

...Түүхийн тасгийн эрхлэгч Нацагдоржоос нөхөр Ринчений захисан ёсоор Америк улсын уран зохиолч Аллан Погийн зохиосон “Алтан цох” хэмээх зохиолыг

герман хэлнээс орчуулан бичиж гүйцэтгэсний тул хянан тогтоож, зохих үнэ хөлсийг олгоно уу хэмээснийг хэлэлцээд зүйтэй тул ёсоор болгон хэвлүүлэхээс гадна уул орчуулгын үнэ хөлсийг хэвлэлийн хөлсөөр бодож 230 төгрөгийг Нацагдоржид олгохоор тогтов.

Дарга Дэндэв

Тэргүүлэгч Амар, Тубянский, Цэенрэгзэн, Юндэнбазар

Дасгал 6 **“Өс өвөрлөх” эсээний хэсгийг уншина уу. Энд тайлбарлагдаж буй юм, тайлбар хэд хэд байгааг олж бичээрэй.**

### Өс өвөрлөх

Сэтгэлийн талбайд унасан тэнэглэлийн үр. Өөртөө гай тарьсан хүнийг өршөөхөөс илүү муу муухайгаас зайлах аргагүйг зөвхөн мэргэд, уужуу тэнүүн сэтгэлтнээс бусад нь үл ухаарна. Ихэнх хүмүүс муу муухайг муу муухайгаар хариулдгаас бусдын буй болгосон муу муухайг улам их болгохоос хэтэрдэггүй.

Нэгэн малчны шөл хийж ууна гэж бодож байсан эргүү төлгийг нь зэрлэг нохой барьчихжээ. Уурлаж хорссон өнөөх малчин зэрлэг нохсыг буудаж алъя гэтэл буугүй учир нохойд бариулсан эргүү төлөгнийхөө маханд үнэгний хор хаяад явжээ. Гэтэл хорт мах идсэн зэрлэг нохос галзуурч нөгөө малчны хоттой хонь, айлынх нь үхэр малыг бүгдийг барьчихжээ.

*Д.Батбаяр*

### Тайлбарласан эх, эсээнд байх нэмэлт зүйлс

Тайлбарлан бичих сэдвээ эхлээд олно. Энэ нь үүдэл санаанаас эхтэй байдаг. Энэ тухай нэгэн жишээ сонирхуулъя.

“Хамгийн сүүлд миний уншсан хуучин уран зохиол бол Шагж багшийн Өвөр Монголоос олж ирсэн “Орогсдын ерөөл” гэдэг ном байлаа. Энэ номын гол баатар нь феодал ангийн төлөө зүтгэж явсан залуу түшмэл байв. Би тэгэхээр ард ангийн төлөө тэмцэж явсан залуу эмэгтэйн тухай бичнэ. Тэгэхдээ уг зохиолын зохиомж нь “Орогсдын ерөөл”-өөс доргүй байна гэж “Гологдсон хүүхэн” гэдэг туужийг бичиж эхэлсэн билээ хэмээн Ц.Дамдинсүрэн гуай дурсан тэмдэглэжээ.

*Уг сэдэвт холбоотой хэрэглэгдэхүүнээ цуглуулж тоочимж ба хүүрнэмж, эргэцүүлэмж ба тайлбарламжийн алинаар нь голлож бичихээ сонгоно. Эхийн агуулга, хэлбэрийн зохицлыг сайтар нягталж үзэл бодол, сэтгэгдлээ хэрхэн илэрхийлэх аргаа оновчтой олоорой. Өөрөөр хэлбэл, нэг санаанд зангидсан элдэв баримтыг үнэлж дүгнэхдээ эхлэл төгсгөлийн үг, зохиогчийн тайлбар, эшлэл, уялга үг, жич тэмдэглэл, зохиолчийн санал шүүмж зэрэг зүйлсийг заавал анхаарч үзнэ.* Жишээ нь:

- Л.Түдэв гуай “Нэр” хэмээх тоочсон эсээнд “Нэрээ дээдлэх монгол ёс, монгол хууль нэн эрхэм билээ” гэсэн санаанд “Хүний газар нэрээ, өөрийн газар ясаа, Нэр нэгтийн чих нэг, нүгэл ихтийн там нэг, Нэрийн хор, нүүрийн хир, Нэр байна, хор байна” гэх мэт цэцэн, мэргэн үгээр;

*Эшилсэн жишээ*

- Ч.Эрдэнэ “Их гурвалжин” (2002) бүтээл дэх “Түүхийн эрэлд хатахуй” бүлэгт “Эцэст нэрт номч К.В.Чэжвүүдийн (Түүх ба дэлхий) өгүүллээс нэн сургамжтай хэдэн сэтгэмж зээлдсүү. Түүх, өөрөөр хэлбэл, бичмэл түүх улс үндэстнүүдийн байгуулж ч чаддаг устгаж ч чаддаг, улирсан цагийн баатарлаг үйлс ирээдүйн зориг золбоог хөхиүлэн тэтгэмүй...” гэх сургамжтай өгүүлэмжээр;

*Эшилсэн жишээ*

- “Нэр” гэсэн эссээнд “Хүнд нэр хайрлахад хөнгөн хийсвэр хандаж буй” гэсэн нь баймж сэтгэгдлийг илтгэсэн зохиогчийн хандлагыг дараах байдлаар илэрхийлжээ. Мөн “Нэр хүндэднэ” гэж ярьдаг. Хэтэрхий эрхэмжит нэр ийнхүү хүнддэж, түүнийг сольдог байлаа. “Нэр нь дарж байна” гэж бас ярьдаг. Тийнхүү арай дөгөөтэй нэр өгөх ч ёс буй. Тэр бол зурхайн ёс” гэсэн өгүүлбэрээр;

*өгүүлэгчийн үг*

- Ч.Эрдэнэ “Их гурвалжин” зохиолынхоо зорьсон санааг “Би эрж явдаггүй, харин олдог (Пикассо); “их зориг гаргаж бичив. Та бас зориг гаргаж уншмуу (Эрих орон Деникин); “Миний хэлэх үүх түүхийг сонссон хүн байна уу” (Биттлз); “Эрт урьд идэрхэг иртэй явсан цагийн түүх намтрыг сонирхон унших авгай нар байх магад хэмээн горилж...” (Цэвэн Жамсрано) уялга үгээр;

*уялга үг*

- Хойд цэнхэрийн агуйн хадны зургийн үндсэн бүрэлдэхүүнийг Э.А.Новогородовагийнхаар дараагийн нүүрт үзмүү. Ан амьтан шувуудын бодит зураг нь гүнзгий ажиглалт, өндөр ур чадварын үр дүн байна. 2-р эгнээний эхэн дэх аргалыг хажуу дээрээс харж (изометрийн проекцоор) дүрсэлсэн нь тэр цагийн бусад дурсгалуудад (Франц, Испанийн агуйн зураг) ховор нээлт бөгөөд удаах үхэр нь Пикассогийн үлгэр жишээ судалбар хийсвэрлэлээс ялгагдахгүй гэхчлэн сонин зүйл олныг ажигламуу *(Ч.Эрдэнэ Их гурвалжин, УБ., 2002, 17-рт)* хэмээн тэмдэглэлээр илэрхийлжээ.

*зохиогчийн жич тэмдэглэл*

*Дасгал 7* **Дараах цогцолбор, мөчлөгт эхлэл төгсгөлийн үг, зохиогчийн тайлбар, эшлэл, уялга үг, жич тэмдэглэлийн аль нь байгааг тодруулъя.**

1. ...Тэр тооцоог нь төрсөн өдрийн төөрөг, гарсан өдрийн гаргаар баримжаалж, зурхайн аргаар тооцоолж гаргаад нэрийг оноож, наслах нас, төөрөх төөрөг, учрах учралыг урьдчилан таамаглаж, зураглан бичээд, сахиус болгон хүзүүнд нь зүүж өгдөг. Эсвэл хүзүүн дээр нь дээлийн ухлаадас дотор оёж өгдөг байсан тэр уламжлал нь аль дээр үед тасарч, “сахиус” гэдэг үг ч мартагдах тийшээ ханджээ. *(Л.Түдэв Нэр)*
2. Альберт Эйнштейнийн хэлснээр үхэр хулгана хорин килограмм жинтэй байсан бол үнэхээр хүн төрөлхтөнд дийлдэхгүй амьтан байх байжээ. Аз болоход үхэр хулгана хорин кило биш хоёр зуухан грамм жинтэй амьтан юм... Байгалиас заясан бие нь төгөлдөр нарийн зохион байгуулалттай энэ амьтны физиологийн нууцыг эрдэмтэд бүрэн тайлж таньж бас л чадаагүй байна. Дэлхийд анх бий болсон сүүн тэжээлтнүүдийн өвөг

эцэг болохоороо тийм “амь бөхтэй” байдаг бололтой. Их нарийн яривал, үхэр хулгана бол зааны эцэг, адууны аав, хярсны ах юм. Хорвоогийн хууччуулын нэг гэдэг билээ. *(Л.Түдэв Үхэр хулгана-харх)*

3. Амьдрал бол янз бүрийн асуудлаар дүүрэн байдаг. Хүмүүс өөрөө өөрөөсөө, өрөөл бусдаасаа, хорвоо ертөнцөөсөө хүртэл асууж амьдардаг. Энэ асуулт бүр халин давлагаалж, одод ертөнц рүү бодитоор тэмүүлэх эхлэлээ аль хэдийнээ тавьсан нь өдгөө ердийн л үзэгдэл болжээ. Тэгэхээр эндээс асуулт гэдэг өөрөө чухам юу вэ гэсэн асуулт гарч таарна даа. Асуулт бол ялалтын хаалга мөн. Түүнд хүрэх гүүр мөн. Түлхүүр мөн. Тиймээс зорилго нь ч ийм л байдаг. Тэгээд ч хүмүүс асуултын тэмдэг дээр амьдардаг л даа... *(П.Хэрлэнтуяа Асуулт ба философийн элч)*
4. Гэтэл бурхан багш сансрын хүрдийг бүтээхдээ яагаад зовлонт амьтны ертөнцийг таван хэсэгт хуваав? Аз жаргал цогцолсон ариун дагшин орон яагаад тав байдаг вэ? Тачаангуй, урин, мунхаг, хорсол, омог хэмээгдэх таван хорыг яагаад таван их номын хүчээр дардаг байна вэ? Бодох нь оо, оршихуйн өнө бат бөх язгуур тав биш байгаа? *(Д.Батбаяр Оршихуйн таван язгуур)*
5. ...Хүн нэг шоо дөрвөлжин сантиметр агаарт 7,000,000,000 молекул үнэр хуралдсан байвал сая анзаарна. Гэтэл нохой мөн тийм хэмжээний агаарт 9000-хан молекул үнэр байхад л мэдэрч чадна. Ингэхлээр үнэрч чадавхаараа хүн нохойноос 700 -хан молекул үнэр нэг шоо дөрвөлжин сантиметр агаарт байхад мэдэрдэг байна. Хүн дөрвөн хөллөж явдаг амьтан байхдаа мөн л ийм үнэрч явжээ. *(Л.Түдэв Үнэр идэгч)*
6. Нүүдэлчин монголчуудын энэхүү тайлагдашгүй танигдашгүй оюуны их өв бол билэг зүй. Малын им, тамга, хадны сүг зураг хээ угалз, удган бөө нарын өмсгөл, эртний зан үйл, эмээл хазаар, сур дээсний зангилаа, гогцоо... ер хаа л бол хаа бэлгэ тэмдэг. Энэ бол нууц дохио зангаа. Ерөөс бэлгэ тэмдэг гэдэг бол тайлах түлхүүр гээгдсэн эцэг өвгөдийн гэрээс юм. *(Д.Батбаяр Нүүдэлчдийн сэтгэлгээ)*

Хүн ертөнцийг танин мэдэж, ойлгож ухаарсныхаа хэрээр аливаа асуудлыг баримт дээр тулгуурлан олон талаас нь шинжлэн судлах, ажиглан эргэцүүлэх, задлан тайлбарлах, нэгтгэн дүгнэх, харьцуулан жиших, томьёолон таамаглах, адилтган зүйрлэх зэрэг оюуны үйлүүд хийж өөрийн бодол санаагаа илэрхийлдэг. Иймээс сайн бичиж сурахын тулд ихийг уншиж судлах хэрэгтэй. Дээр жишээ авсан эсээнүүдийг бүтнээр нь уншаарай.

(Л.Түдэв *Нэр*, Л.Түдэв *Үхэр хулгана-харх*, П.Хэрлэнтуяа *Асуулт ба философийн элч*, Л.Түдэв *Үнэр идэгч*, Д.Батбаяр *Нүүдэлчдийн сэтгэлгээ*)

Эсээ нь уран дүрслэл болон найруулгын ур маягийг түгээмэл ашигладаг бөгөөд энэ ур маяг нь чөлөөт ба чөлөөт бус хоёр янз байдаг. Үүний чөлөөт бус ур маягт адилтгасан буюу өвөрмөц хэлц, эс адилтгасан хэвшмэл хэлц нэгжүүд багтана. Тухайлбал:

| Адилтгасан буюу өвөрмөц хэлц нэгж | Эс адилтгасан буюу хэвшмэл хэлц нэгж |
|---|---|
| 1. Оньсого | 1. Цэцэн үг |
| 2. Ёгт үг | 2. Мэргэн үг |
| 3. Зүйр үг | 3. Сургаал үг |
| 4. Дүрслэх үг (афоризм) | 4. Онч үг |
| 5. Зугаа үг | 5. Дом шившлэгийн үг |
| 6. Бэлгэ дэмбэрлийн үг | 6. Хараал зүхлийн үг |
| 7. Хууч үг | 7. Хэл зүгшрүүлэх үг |

Чөлөөт бус ур маяг гэдэгт зохиогчийн хэрэглэсэн дүрслэл болон найруулгын ур маягийг оруулж болно. Жишээ нь:

*Олон асуултад аалз хариу өгөх дургүй байна* (Л.Түдэв) гэхэд "аалз"-ыг "хүн"-тэй адилтгасан.

*Арваалж, цагаан тэмээ, хар шар аалзнууд бол "химийн" буюу "бактерлогийн зэвсэгтэй юм* гэхэд мөн л эдгээр амьтныг "оюун төгөлдөр хүн"-тэй адилтгажээ.

*Айл, аймаг, айлсах, айл буух гэдэг үгс ай гэсэн эхээс л цөм төрсөн юм* гэхэд "ай" хэмээх үгийг "эх хүн"-тэй адилтгажээ.

*Дасгал 8* **Тайлбарласан эсээг сайтар ойлгохын тулд найруулах ур маягийн зарим жишээг сонирхъё.**

"Ер нь санаандаа хүрэхийг *баярлах, баярлахыг* аз жаргал гэдэг байх шүү. Ийм үедээ хүн нисдэг. Яг л жигүүртэй юм шиг. Товчдоо бол баярлах сэтгэл жигүүр хайрладаг гэсэн үг. *(П.Хэрлэнтуяа "Баярлах сэтгэл жигүүр хайрладаг") гэхэд "баярлах, баярлахыг" гэсэн өгүүлэхүүнийг ойр давтсан, "яг л жигүүртэй юм шиг" гэсэн төгс бус өгүүлбэрийг өмнөх өгүүлбэрээс салган хойш тонгоргосон зэрэг нь найруулгын ур маяг болно.* Түүнээс гадна, "ер нь, гэдэг байх шүү, гэсэн үг" гэх мэтээр тухайн өгүүлбэрийг баймж санаагаар баяжуулахдаа ярианы хэлний найруулгыг ашиглажээ.

Л.Түдэв гуай "Нэр" хэмээх тоочсон эсээндээ "...нэр мину ...гэрчийн этгээдэд итгэмжлэгдсэн томьёо маань болдог; Нэр тэгэхээр хусавч арилшгүй, үхэвч үгүйршгүй тэмдэгт минь билээ; Хүний нэрийн хамгийн боловсронгуй болсон хувилбар нь гурван бүрэлдэхүүнт томьёо юм; Нэр гэдэг нандин зүйл" гэх мэтээр нэрийг томьёо, шидэт зүйл гэх мэтээр хийсвэр утга бүхий зүйлстэй адилтгасан байна. Мөн нэг өгүүлбэрийн бүтцэд өөр өөр санаа бүхий өгүүлбэрийг зэрэгцүүлэн, хэлэх гэсэн санаагаа өрнүүлэн лавшруулах ёс нь найруулгын ур маяг мөн. Жишээ нь:

Сайнаар алдаршлаа гээд нэр маань алтаддаггүй.
Саар хэрэг тарилаа гээд нэрийг маань өөрчилдөггүй.
Нохойхүү нэртэй байлаа ч хаан болж болно.
Бааст нэртэй байлаа ч баатар болж болно.
Алтангэрэл нэртэй байлаа ч алуурчин нэрээ сольдоггүй.
Хүнбиш нэртэй байлаа ч гэсэн хувилгаан нэрийг сольдоггүй гэжээ.

**Урнаар өгүүлэх ёс**

- **Дүрслэх ур маяг**
  - **Чөлөөт бус**: Хүн нэрээ, тогос өдөө / Нэр нэгтийн чих нэг
  - **Чөлөөт**: Цаг нь ирээгүй байхад хэн ч болов нэр алдрын оготно
- **Найруулах ур маяг**
  - **Чөлөөт бус**: Тиймээс цэвэрхэн байх ёстой. Яг л сахиус шиг. (П.Х)
  - **Чөлөөт**: Нэр төрийг би хоёр дахь амьдрал минь гэж боддог. (П.Х)

*Дасгал 9* **Дараах бичил эхийн тайлбарлагдаж буй юм нь аль цогцолборт байна вэ? Яагаад гэдгийг тунгаан бодож учрыг олъё.**

- Эхний тайлбарыг адилтгалаар бүтсэн гэж болох уу? Яагаад?
- Хоёр дахь тайлбарын агуулга нь эхнийхээсээ юугаараа ялгаатай вэ?

1) “Үг гэдэг эзгүй дун” гэхэд “үг”-ийг “эзгүй дун”-тай адилтгажээ. Үүнчлэн “ухаан”-ыг “тэнгис”-тэй хэмжээгээр нь,“чулуудагдсан” гэдэг нь чулууг хар хүчээр шидсэнтэй эрчээр нь, “эзгүй”-г юмгүй болсноор нь тус тус адилтгасан байна. Мөн “далайн шуугианы сураг анир төдий”-г “үгэнд оюун санааны зөвхөн мөр л байдаг”-тай адилтгажээ. Эдгээр адилтгал нь чөлөөт дүрслэх ур маяг болно.

2) Тухайн санааг нотлохдоо өгүүлэгдэхүүн өгүүлэхүүн хоёрыг тус тус “Орчлон ертөнц гэдэг нэр үг” гэх мэтээр нэрийн зүйлээр товчхон өгүүлбэр бүтээжээ. Энэ бол найруулах ур маяг болно. Цаашилбал, “Нэр үг гэдэг орчлон ертөнц” гэж тонгорговол өгүүлбэрийн санаа төдий л өөрчлөгдөхгүй.

**Үг**

Үг гэдэг ухааны тэнгисийн эрэгт чулуудагдсан эзгүй дун. Дунг чихэндээ барин чагнахад далайн шуугианы сураг анир төдий сонсогддог. Оюун санааг үгээр бүрэн дүүрэн илэрхийлж чаддаг. Бидний ярьж, бичиж байгаа үгэнд оюун санааны зөвхөн мөр л байдаг.

Орчлон ертөнц гэдэг нэр үг. Оршихуй гэдэг үйл үг. Оюун санаа нэр үг ч биш, үйл үг ч биш. Биш бусын язгуур. Нэр үг үйл үгтэй нөхөрлөж буян ба нүглийг үйлдэнэ. Амьдрал бол үйл үг. Үхэл бол нэр үгийн хувьсал. Хөөрхий хүмүүн гэгч амьтан нэр үгийг хүчтэй хэмээн бодно. Нэр үгэнд шунана. Үйл үгийн тэнхээгээр нэр үгийг өөрт хураахыг эрмэлзэнэ. Суурьшмал бол нэр үгийн хуримтлал. Нүүдэл бол үйл үгийн хуримтлал. Алив үндэстэн ястны оюуны тэнхээ нь нэр үгийн хуримтлалаар бус, үйл үгийн хуримтлалаар хэмжигддэг. Бидний монгол хэлний үгсийн санд харь үйл үг орж чаддаггүй. Зөвхөн цөөн тооны нэр үг орж ирж эрлийзжин нутагшдаг.

Үг бол үндэстэн ястны оюун ухааны баялаг. Энэ баялаг соёлд харьяалагдахаас иргэншилд харьяалагддаггүй. Иргэншил гэдэг ойлголт ухагдахууны адилшилт. Өнөөдөр олон улс орны үгсийн сан жил ирэх тусам адилшиж байна. Ойлголт ухагдахууны адилшилт бол хүн төрөлхтний ухааны мунхрал. Олонх улс орон хэдэн үгээр төрөө жолоодож, хэдхэн үгээр эд баялгаа буй болгож, хэдхэн үгээр оюуныхаа баялгийг бүтээж байна. Хэрэглэж байгаа үг хэдий чинээ цөөн байх тусам сэтгэлгээ төдий чинээ ядуурч байдаг. Тухайн үеийн сэтгэлгээний эл дол болсон хуучин загварыг эвдэхийн тулд тогтсон хэллэг, үг өгүүлбэр, үгийн хоршил зохицлын хэвшлийг эвдэх хэрэгтэй. Шинэ сэтгэлгээг гагцхүү шинэ үг л илэрхийлнэ. Энэ шинэ үг хаа байна? Ямар шинэ үг вэ?

*Д.Батбаяр*

## ТАЙЛБАРЛАМЖ БА ТАЙЛБАРЛАСАН ЭССЭНИЙ ОНЦЛОГИЙГ МЭДЬЕ

*Дасгал 10* **Уншсан эссэнүүдээ эргэж саная. Санахын тулд ямар, ямар эссэ уншсанаа жагсаан бичээд, эссэ гэдгийг юугаар нь таних талаар бусадтай санал солилцъё. Санал солилцохдоо дараах асуултыг ашиглаарай.**

- Баримт, жишээ байсан уу?
- Шинэ шинэ мэдлэг мэдээлэл байсан уу?
- Ямар нэг асуудал дэвшүүлсэн үү?
- Тайлбарлагдаж буй зүйлүүд байсан уу?
- Түүний учрыг тайлбарласан тайлбарууд байсан уу?
- Харьцуулах, дүрслэх, мэдээлэх, тоочих аргууд хэрэглэсэн байсан уу?
- Зохиогчийн сэтгэгдэл, мэдрэмж, үзэл бодол орсон уу?
- Урнаар дүрсэлсэн хэллэг хэр байсан бэ?

Тайлбарламж - Тодорхой нэг утга санааг дэлгэрүүлэн ойлгомжтой болгон таниулан тайлбарлаж бичсэн байна. Бүтцийн хувьд ерөнхийгөөс тодорхойд буюу тайлбарлагдаж буй юмыг хэд хэдэн санаагаар нэгтгэн тайлбарлана. Тайлбарламж нь тухайн нэг ерөнхий гол санааны шалтгааныг тайлбарладаг бол эргэцүүлэмж нь уул хэрэг явдлын шалтгаанаас үүдэлтэй үр дагаврыг нэгтгэн дүгнэдэг. Өөрөөр хэлбэл, тайлбарламж нь эргэцүүлэмжийн тонгорсон хувилбар юм. Үүнд:

тайлбарламж ← [шалтгаан ⇄ *үр дагавар*] → эргэцүүлэмж

Тайлбарламж нь тайлбарлагдаж буй болон тайлбарлаж буй цогцолборуудаас бүтнэ.

| | |
|---|---|
| *Тайлбарлагдаж буй цогцолбор* → | *Тайлбарлаж буй цогцолборууд* |
| *Эхийн төгс санаа буюу үр дүн* → | *Эхийн сэдэв буюу шалтгаан* |

Тайлбарламж нь тайлбарлагдаж буй юм, тайлбар гэсэн хоёр агуулгаас бүтнэ. Үүний тайлбар нь нэг төдийгүй хэд хэдэн тайлбарлах зүйлээс бүтдэг.

Тайлбарлагдаж буй агуулга нь хийсвэр, ерөнхий, мөн чанар, бүхэл зэрэг шинжтэй өгүүлбэр, цогцолбороос бүтнэ.

Тайлбарын агуулга нь бодитой, тодорхой, үзэгдэл, хэсэг зэрэг шинжтэй өгүүлбэр, цогцолбор байна. Тайлбарын агуулгад өгүүлэгчийн үнэлэмж, баймж, санал сэтгэгдэл, үзэл бодол, таамаглал, төсөөлөл, жишээ баримт багтана. Тэгвэл тайлбарлагдаж буй юм нь гол дүгнэлт ба дэвшүүлсэн асуудлыг агуулдаг.

**Дасгал 11** **"Бохирлох", "Ус", "Дулаарлын айдас" эхүүдийг уншаад, ялгааг мэдье.**

**а. Эхүүдийн тайлбарлагдаж буй юм, тайлбарыг цогцолбороор ялгая.**

| **Бохирлох**<br>(Тайлбарламж) | **Ус**<br>(Эргэцүүлэмж) |
|---|---|
| Суурьшил иргэншлээс үүдэн гардаг тэнэглэл. Хүн төрөлхтнийг цаг бусын мөхөлд хүргэх аюул бол байгаль дэлхийг бохирдуулсан хийгээд бохирдуулсаар байгаа хүмүүсийн ухаангүй үйлдлүүд. Байгаль дэлхийн бохирдлын урхаг нь зөвхөн устаж үгүй болж байгаа амьтан, ургамал, эрдэс чулуулаг бус, бохирдлын урхгаар шинээр буй болж байгаа амьтан, ургамал, эрдэс чулуулаг юм. Шинээр буй болж байгаа юмсын гайгаар ямар аюул нүүрлэхийг хүн өнөөдөр төсөөлөх ч үгүй байна.<br>Нэгэн жишээ татъя. 1986 оны 5 дугаар сарын 18-ны өдрийн “Үнэн” сонины “Мэдлэгт дусал нэмэр” буланд “Австралийн нэгэн цэргийн баазын ойролцоох тахианы аж ахуйн нэг тахиа тэг дөрвөлжин өндөг гаргажээ. Ёс бусын энэ явдал цэргийн том том нисэх онгоцнуудын дуу чимээнээс болсон байж болзошгүй гэж таамаглаад л өнгөрчээ” гэсэн зүйл нийтэлсэн билээ. | Ус хаа сайгүй. Төмсний 80 хувь, үхрийн 74 хувь, бактерийн 75 хувийг ус эзэлдэг. Улаан лоолийн 95 хувь нь ус. Хүний хүртэл гуравны хоёр нь буюу 65 хувь нь ус. Ус маш хачин зүйл. Хэлбэргүй, тунгалаг. Гэсэн ч бид хажууд нь байх дуртай. Ус ямар ч амт үгүй боловч бид амтанд нь дуртай. Мандах нарны гэрэлд хэрхэн туяарахыг нь харах гэж бид өчнөөн мөнгө төлөн байж алс хол зайг туулан ирж, таашаал авдаг. Ус аюултай, жил бүр олон арван мянган хүн живж үхдэг гэдгийг мэддэг мөртөө бид усан дотор хөлбөрөхгүй байж чаддаггүй. Ус хаа сайгүй байдаг болохоор бид түүний ер бусын шинж чанарыг нь онцгойлон ойшоодоггүй. Хэрвээ чи усны тухай юу ч мэдэхгүй учир химийн хувьд хамгийн төстэй ус төрөгчөөр баримжаалан, усыг ойлгох гэж оролдлоо гэж бодъё. Тухайлбал, гидроселенид, эсвэл гидросульфидтай төстэй гэх юм бол чи усыг цельсийн хасах 93 градуст буцалдаг, өрөөний температурт хий болон дэгддэг гэж том эндүүрэх болно. Хөргөвөл ихэнх шингэний хэмжээ 10 орчим хувиар агшдаг. Ус ч мөн агшдаг, гэхдээ тодорхой хэм хүртэл. Харин бараг хөлдөхийн даваан дээр ус агшихын оронд тэлж эхэлнэ. Хатуу биет болсон үедээ ус ердийн хэмжээнээсээ бараг аравны нэг хувиар илүү эзлэхүүнтэй болно. Хөлдүү ус тэлдэг учраас мөс усны мандал дээр хөвдөг нь “гайхалтай ер бусын шинж чанар” гэж Жон Гриббин бичсэн.<br>*Билл Брайсон* |

**б. Эхүүдээс баримтуудыг ялган бичээд ямар баримт болохыг товч тодорхойлж аль баримт сонирхолтой, аль баримт сонирхолгүй байгааг тэмдэглэе.** *Улгэрлэвэл:*

| Эх | Баримт | Ямар төрлийн баримт болох | Сонирхолтой сонирхолгүйн аль нь вэ? Яагаад? |
|---|---|---|---|
| Ус | гидросульфид | химийн нэр томьёо | Шинжлэх ухааны мэдлэгтэй байж ойлгох учраас...? (гүйцээнэ үү) |
| Бохирлох | “Үнэн” сонинд гарсан Австралийн нэгэн цэргийн баазын ойролцоох тахианы аж ахуйд тохиолдсон явдал | сонссон дуулсан явдал | Уншаад ойлгоход хялбар, бас сонирхол татсан... |

**в. Баримтуудыг шинжилбэл сонирхолтой баримт найдвартай юу? Сонирхолгүй баримт найдвартай юу? Аль эхийн мэдээлэл найдвартай, аль нь найдваргүй байж болох шалтгааныг товч дүгнэж бичнэ үү.**

**г. Дүрслэх ур маяг, зохиогчийн баймж хандлага  хэрхэн илэрснийг тодорхойлъё.** *Улгэрлэвэл:* Нар –дэнлүү, мөс хөлрөх (бие хөлрөх) гэсэн адилтгал, тэнгэр баганадсан барилга гэж ихэсгэсэн хэтрүүлэл сонгосон нь уншигчийн сонирхлыг татах, санаагаа гүнзгийрүүлэх зорилгоор ашиглажээ.г.м.

**д. Эхүүдийг бичихэд ашигласан бичлэгийн аргыг тайлбарлая.**

*Дасгал 12* **“Дулаарлын айдас” эх нь тайлбарламж, тайлбарласан эсээний аль нь болохыг батлан тайлбарлая. Батлахын тулд эсээний агуулгын задлал, хэл зүйн задлалыг эх дээр ажиглая.**

## Дулаарлын айдас

Дэлхийг маань дулаацуулдаг цорын ганц дэнлүү бол нар билээ. Нарны хөндлөвч (радиус) далан жилд нэг удаа өөрчлөгддөг юм байна.

1935 онд нар абугай халаах хүчнийхээ дээд цэгт хүрч аажмаар буурсаар далан жилийн мөчлөг нь 2005 онд дуусжээ. Тэгээд халалт нэмэгдэх шинэ мөч нь эхлээд аажмаар дээшилж 2010 он гэхэд нэмэх нэг хэмээр дээшлэв. Хойд туйл дулаарч, мөс хөлөрч эхлэв. Европ тивд хуурайшил мэдэгдэхүйц болж, Сахарын цөлд борооших шинж мэдэгджээ.

Хүмүүс цочирдож, эрдэмтэд таамаглал гаргаж эхлэв. Хүний буруугаар дэлхий хуурайшиж, хойд туйлын мөс хайлж эхэллээ гэсэн түгшүүр зарлагдлаа. Агаар мандлыг утаа тоосоор бохирдуулж, ой хөвчийг цөлмөж, усаар тоглож эхэлснээс ийм гай тохиож эхэллээ гэж хүмүүс, эрдэмтэд толгойгоо гашилган, бас сэгсэрч гарлаа. Хойд туйлын мөс хайлж, гадаад далайн түвшин дээшилж, нам доор газрууд усан доор орох нь ээ гэж түгшүүрлэв. Онош гаргалаа.

- 2020 он гэхэд 1.5 хэм нэмэн дулаарч цөл багасаж, ойн бүс тэлнэ гэв.
- 2020-2050 онд 2.5 хэм нэмэн дулаарч Антрактидад мод ургаж эхлэн, далайн түвшин 70 метрээр дээшилнэ.
- 2050-2080 онд дөрвөн хэм нэмэн дулаарч, хойд туйлын мөс хайлна.

Нью-Йоркийн тэнгэр баганадсан барилгууд усан дотроос ёрдойж, Гонконг, Бээжин, Ром, Каир, Гамбург зэрэг хотууд усан доор орж Бангладеш, Голланд мэтийн улсууд усанд живнэ гэсэн “онош” гарлаа. Айдас хүрч болно. Гэвч нарны хөндлөвч өргөсөх ээлжит 70 жил 2075 онд дуусах мөчлөгтөө хүртэл аажуухан сэрүүцэх биз ээ. Нарны “хууль” ийм юм. Түрүүчийн мөчлөг эхлэх 1935 онд төрсөн хүний хувьд халалтаас нь сэрүүсэх хүртэлх хугацааг нь дуустал амьдарсан хүн болохоор насан турш “цорын ганц үнэгүй олддог эрдэнэ бол нар байлаа” гэж би хэлэх байна.

*Л.Түдэв*

Энэ эх хоёр хэсгээс бүтсэнийг задалж үзвэл:

**А1**

Энэ бичил эхэд нарны хөндлөвч далан жилд нэг удаа өөрчлөгдөхдөө эсвэл халах, эсвэл сэрүүсэх зүй тогтолтой гэсэн санаа (мэдээлэл)-г ойлгож авах болно.

**А2**

“Дэлхийг маань дулаацуулдаг цорын ганц дэнлүү бол нар билээ. Нарны хөндлөвч далан жилд нэг удаа өөрчлөгддөг юм байна” гэсэн өгүүлбэр нь тайлбарлавал зохих ерөнхий дүгнэлт ажээ.

**Б1**

Дээрх хоёр өгүүлбэрийн санааг есөн зүйлийн баримтаар дэлгэрүүлэн тайлбарласан ажээ. Үүнд “далан жилийн мөчлөг дуусах эхлэх, халах сэрүүсэх, хуурайших бороошиx, цөл багасах ба ой тэлэх” гэх мэт эсрэг тэсрэг санаа бүхий хэрэг явдал энэ эхийн тайлбарламжийг голлон бүтээжээ.

**Б2**

Дэлхийн дулааралд хүмүүс цочирдож, эрдэмтэд том том хотууд усанд живнэ гэсэн айдастай онош гаргасан ба 2075 онд дуусах мөчлөгтөө аажуухан сэрүүсэх биз. 1935 онд төрсөн хүний хувьд (Л.Түдэв гуай 1935 онд төржээ) халахаас сэрүүсэх хүртэлх хугацааг дуустал амьдарсан болохоор “цорын ганц үнэгүй олддог эрдэнэ бол нар байлаа гэж би хэлэх байна” гэсэн нь эрдэмтэд болон зохиогчийн дүгнэлт санаа болно.

Хэл зүйн утгын онцлог

Тайлбар нь 2005, 2020, 2050, 2080 он гэж цаг хугацааны талаар дараалсан мэт боловч хэрэг явцыг заасан өгүүлбэрүүд өөр хоорондоо зэрэгцэн орсон ба уул өгүүлбэрүүдийн өгүүлэхүүн нь цагаар төгсгөх “*-жээ, -в, -лээ, -нэ*” нөхцөлөөр хэлбэржсэн байна.

Тайлбарын эхний өгүүлбэрүүдийн өгүүлэхүүн нь “таамаглал гаргаж эхлэв..., хөлөрч эхлэв..., хайлж эхэллээ, тоглож эхэлснээс, тохиолдож эхэллээ, сэгсэрч гарлаа, ургаж эхлэх” гэх мэтээр үйл явц “эхэлж буй”-г заасан утгыг илтгэж, айдас төрүүлэм санааг уншигчдад сэрэмжлүүлж байна. Энэ эхийн төгс санааг “Дулаарлын гамшиг”, сэдвийг “Нарны халах сэрүүсэх мөчлөг нь зүй тогтлын хууль юм” гэж болно.

**Дасгал 13** **Тайлбарлахад уран дүрслэл буюу үгийн урлаг, өөр өөр олон санал, үзэл бодол орох уу? Найруулгын хэв шинжүүд холилдож орох уу? Өөрийгөө таньсан хүний шинж болох хувь хүний өөрийн үзэл бодол, санал байх уу? Энэ бүхэнд хариулт хайж бусадтай санал солилцъё.**

Эсээний онцлог

*Үг асуудлын талаар зохиогчийн үзэл бодол буюу хөтөч санааг баримтаар тайлбарлан эргэцүүлэн бясалгадгаараа ялгаатай юм.*

*Эсээ нь шинжлэх ухааны өгүүлэл шиг хатуу чанд бүтэцгүй, тухайн асуудлыг дэвшүүлэн задгай харьцуулдгаараа ялгарна.*

*Эсээ нь уран нийтлэлийг бодвол үг зүйлсэд дүн шинжилгээ хийж асуудлыг хөндөж шүүмжилдэг.*

*Эсээ нь тухайн эмзэг асуудлын талаар санал бодлоо чөлөөтэй илэрхийлдгээрээ өвөрмөц.*




**Энэ дөрвийн хослолоос эссэ бүтнэ**

## ЭССЭГ ЯЛГАН ТАНЬЯ

*Дасгал 14* Загварыг ажиглаад өөрийн ойлгосноо бусадтай хуваалцъя.

**ЭХЛЭЛ**

- *Сонирхолтой эхлэл* — *Анхаарал татах эшлэл, асуулт, ямар нэгэн хэрэг явдал, сургамжтай түүх, хувь хүний амьдралын туршлагаас үүдэлтэй товч хүүрнэл яриа, бичиж буй зүйлийнхээ эсрэг санаа зэргээр эхлэж, сэдвийн чухал болохыг уншигчдад тайлбарлаж, шаардлагатай суурь мэдээллийг өгч болно.*
- *Хөтөч санаа* — *Уг асуудлын талаарх зохиогчийн үзэл бодол (хэлэх гэсэн гол санаа)*

**ҮНДСЭН ХЭСЭГ**

- *Толгой өгүүлбэр* — *Цогцолборын эхэнд байрлаж хөтөч санааг дэмжсэн суурь мэдээлэл бүхий өгүүлбэр. Цогцолбор хэд ч байж болно.*
- *Дэмжих өгүүлбэр* — *Өөрийн байр суурийг дэмжиж буй баримт нотолгоо, тайлбар, жишээ мэдээлэл байна.*
  *Уншигч мэдэхгүй байгаа зүйлээ олж мэдэхэд хэрэгтэй нэр томьёо, ухагдахуун, шинэ мэдээлэл ч байна.*
  *Уг асуудлын талаарх бусдын үзэл бодлыг дурдаж түүнд хүндэтгэлтэй хандаж буйгаа илэрхийлнэ.*
  *Эдгээрийг учир зүйн уялдаатай, уншигчийн сонирхлыг хөдөлгөхүйц байдлаар хүргэхийн тулд харьцуулах, тоочих, учир шалтгаан үр дагаврыг гаргах, дүрслэх гэх мэт янз бүрийн тайлбарлах арга хэрэглэнэ.*

**ТӨГСГӨЛ**

- *Дүгнэлт* — *Эссэнд дэвшүүлсэн асуудлаа нэгтгэн дүгнэж, дэмжиж нотолсон хөтөч санаагаа эргэн сануулан үзэл бодлоо дахин илэрхийлнэ.*
  *Төгсгөхдөө санал дэвшүүлэх, олон үргэлж үзэл бодлын үүднээс гол санаагаа өөр хувилбараар таамаглах, эргэцүүлэн бодуулсан асуулт тавих, зүйр цэцэн үг, мэргэн үг, дуу, шүлгээс эшлэл авч болно.*

**Дасгал 15** **Эсээг таних ойлголт мэдлэгтэй болсон тул “Гүйдэл” эсээг уншингаа задлал хийсэн загвартай харьцуулан тунгааж ярилцаарай.**

**Гүйдэл**



“Баажаа гуайн хүүг дайрлага дайрчхаж гэнэ ээ” гэсэн түгшүүртэй мэдээ тээр жилийн зуны намуухан нэгэн орой хот айлынхны хэнд ч юм сонсогджээ. Мөн тэр дорхноо л нэгээс нөгөөд, амнаас ам дамжин саахалт айлынханд тэр хачин мэдээ хүрчээ. Сонссон бүхэн цөм л гайхан балмагдаж айн бишүүрхэж дайрлагад дайруулсан гэх тэр хүүхдийг өрөвдөж байлаа.

-Ээж ээ, Баажаа гуайн хүүг дайрлага дайрчхаж гэнэ ээ? гэсэн би их л аймаар сонин юм дуулснаа ээжид ирж хэлсэн чинь,

-Хээр унтаж байгаад л дайрлагад дайруулаа биз. Эцэг эхийнхээ үгийг тоодоггүй, их нойртой хүүхэд дээ, тэр гэж ууртай ч юм шиг хэлэв.

-Хээр унтахаар тэгдэг юм уу, ээж ээ? гэж би лавлан асуусан чинь,

-Тэгдэг юм. Би чамайг хээр битгий унтаж хоцроорой гэж дандаа хэлдэг биз дээ гэж ээж сануулав. “Тийм, тийм!” гэж би шивнэн толгой дохиод гадаа гарч, аргал түүхээр шээзгий үүрээд явах зуур элдвийн юм бодов.

“Дайрлага гэж юу байдаг юм бол? Тэрэнд дайрагдчихвал ядаг юм бол? Ээж намайг хонь хурга хариулах юм уу, үхэр хураах, аргал түүх, тошлойнд явах бүрийд л “хээр унтаж орхиузай!” гэж сануулдаг нь ямар учиртай вэ? Дайрлага гээч юм дайрдаг байх нь ээ. Тэрүүнд дайруулсан хүнийг харах юм сан” гэх мэтийн олон бодолд бяцхан тархи минь бүр төөрөлдөж гүйцэв. Намайг тийнхүү аргал түүхээр явж байгааг харчхаад найз маань бас шээзгийгээ үүрээд, савраа бариад гүйж ирэв. “Найз аа, аргалд хамтдаа явъя” гэж тэр гуйснаар миний хачин бодол түр замхарлаа. Гэвч гүн жалганы ирмэг дээгүүр өнгөрөх үед тэр бодол дахин эргэн ирж, айдас төрүүлэв.

-Найз аа, аймаар ганга байна шүү. Холуур явъя! гэсэнд найз маань,

-Хн, юунаас айгаав? гэж тоомсоргүйхэн хэлэв. Би өндөр эргээс холдох зуур,

-Дайрлага дайрчихвал яах юм бэ? Урд голын Баажаа гуайн хүүг дайрлага дайрчхаж гэнэ ээ? гэж их л сүрхий сонин болгож найздаа ярив.

-Аав ээж хоёр тийм юм ярьцгааж л байна лээ. Эзгүй хээр унтаж хоцорсон биз. Тэгээд л дайрлагад дайруулаа биз гэцгээж байна лээ. Чи бид хоёр ямар хээр унтдаг биш! гэж хэнэггүй хэлэхэд нь найзынхаа үгэнд нэлээд зоригжив.

-Дайрлага гэж юу байдаг юм бол оо гэж намайг гайхахад найз маань,

-Чөтгөр л биз! гэж дуугарав.

-Чөтгөр гэж ямар юм байдаг бол?

-Чөтгөр үү? Чөтгөр л байхгүй юу.

Ингэж бид хоёрын яриа мухардав. Гэхдээ дайрлага дайрлаа гэж байгаа тэр хүүхдийг очиж үзэхээр хоёулаа ярьж тохиров. Дайрлага гэдэг дайрчихаар ямар болдгийг мэдэхийг хүсэв. Баажаа гуайнх өвөр голд байдаг тул ердөө л нэгэн уул даваад цаана нь буй зусланд хүрвэл Баажаа гуайнд хүрнэ гэсэн үг тул хонины ээлжтэй өдрөө л тэр зүгт хонио бэлчээх далимаар уул хэргийг бүтээхээр сэмхэн тохиролцов. Гэтэл амжихгүй нэлээд удлаа. Намар болохын дохио орж эхлэв. Нэгэн өдөр Баажаа гуай өөрөө хүүгээ дагуулан манай хот айлд ирлээ. Мана өвгөнд үзүүлж бариулахаар шийдджээ. Баажаа гуайн хүү нь харахад зүв зүгээр боловч үе үе чичрэн салганаж, толгой нь бөнжгөнөдөг болж, нүд нь гөлөрч цэхийжээ. “Дайрлага дайрчихаар ийм болдог юм байна” гэж ойлгоод айх шиг болов. Баажаа гуай хүүгээ Мана өвгөнд үзүүлж юу болсныг нь ярихыг хүүхдүүд гэрийн гаднаас сонсов. “Хүүгий маань дайрлага дайрчихлаа, аргалж өгч үзээч!” гэж Баажаа гуайг гуйхад Мана өвгөн,

-Хээр унтаж байгаад тэгээ биз...Хаана тэр вэ? гэж асуух нь сонсогдов.

-Өвөр хөндлөнд л тэрүүхэн урд хондон дээр хонь хужирлах гэж яваад унтаж хоцорчээ...

-Өө тэнд үү? Тэр тэгэлгүй яахав. Айхтар гүйдэлтэй газар даа. Тэнд унтах байтугай зүүрмэглээд босоход л саа тусчихмаар их гүйдэлтэй газар даа. Тэнд хурхирсан бол дайрлагад дайруулалгүй яах вэ. Аль вэ, хэр зэрэг хатуу дайрч вэ? Бариулах төдийгөөр засрахгүй юм шиг вэ дээ гэж Мана өвгөн яриад чимээгүй болохыг бид сонсов. Бодвол, Баажаа гуайн хүүгийн толгойг барьж байсан биз.

Багын ийм нэгэн явдлыг эргэн санасны учир гэвэл, монголчууд “дайрлага”, “гүйдэлтэй газар”, “саа өвчин” гэж яагаад ярьдгийн учрыг эргэцүүлэхийн улмаас билээ. Сургуульд орсон цагаас хойш ийм үгсийг “мухар сүсэг” гэж багш нар маань ягштал ойлгуулснаас хойш олон жилийн турш “авч хэлэлцсэнгүй”. Гэтэл орчин үед өвгөдийн тэрхүү “дайрлага”, “гүйдэл”, “саа дайрах” гэх мэтийн үгс нь мухар сүжиг биш, харин бүр “хурц мэдрэхүй” байжээ гэж бодогдуулах болов.

... Хорвоо дэлхий гэдэг маань эрчим хүчний олон янзын торонд хэрэгдсэн, зогсоо зайгүй чичирхийлж, лугшиж байдгаараа бараг л амар заяа үздэггүй нэгэн бөмбөлөг ажээ. Тэрхүү “гүйдэл” гэж өвгөдийн нэрлэсэн зүйлийг одоогийн шинжлэх ухааны нэр томьёогоор яривал

-Цахилгаан соронзон гүйдэл (орон ч гэдэг)

-Хэт ягаан туяаны гүйдэл

-Хэт улаан туяаны гүйдэл

-Рентген туяаны гүйдэл

-Радио долгионы гүйдэл гэх мэтийн олон төрлийн гүйдэлтэй газар дээр хүн амьтан эртнээс янагш зохицон, аж төрсөөр ирсэн ажээ. Нэг нь шулуун гүйдэг байхад нөгөө нь долгион маягаар, гурав дахь нь үелзэн лугших хэлбэрээр, дөрөв дэх нь эрчлэх янзаар, бас торон хэлбэрээр ч байдаг ажээ. Тэр бүхнийг энгийн нүдээр үл үзэх бөгөөд ерийн багажаар ч хэмжих бололцоогүй юм. Тэгсэн мөртлөө

манай өвөг дээдэс түүнийг танин мэдээд “арга ширэг” олсон нь маш гайхалтай басхүү бахархалтай. Намайг бага байхад нэгэн зочин манайд ирээд аавтай ярьж байхыг сонссоноо би ер нь мартдаггүй юм. Тэр хүн ярихдаа:

- Зүрх толгойн урд бэлээр явж байсан чинь морь маань гэнэт таг зогсчихлоо. Давираад, ташуурдаад ядаад орхилоо. Зогссон газраасаа хөдөлдөггүй. Сүүлдээ бүр бие нь чичрээд уналаа. Миний айсан гэдэг нь. Чөтгөр тушчихлаа гэдгийг ч мэдлээ. Арга байж уу, Зүрх толгойгоос холгүй явсан юм чинь. (Зүрх толгой гэж хүн тавьдаг газар байв) Аргаа бартал Аяа хөгшний хэлсэн санаанд орж богцон дотроосоо өнөө аргамжааны нэг муу төмөр гадас байснаа гаргаж ирээд мориноос бууж яг хөшөөд зогсчихсон хөлийнх нь хооронд түүнийг газарт хөндлөн тавиад орхилоо. Тэгтэл чинь морины маань бие тавирч, тэр газраасаа хөдлөв шүү. Ашгүй гадас хэрэг боллоо. Тэгээгүй бол ч чөтгөрийн хоол болох байлаа. За, тэр Зүрх толгойн өмнөд бэлээс болгоомжилмоор юм байна шүү гэж тэр хүн аавд ярьж билээ. Аав түүнийг шимтэн сонсоод,

-Хайн! гэж дуу алдаж билээ. Тэр цагаас хойш чөтгөрт тушуулсан морь, төмөр гадас хоёрын тухай үе үе гайхширан боддог байлаа. Тэгэхнээ нь, учиртай юм байж. Хартман, Карри гэгч хоёр эрдэмтэн манай бөмбөрцгийг тор маягаар ээзгнэсэн “хорвоогийн лугшилт” (биолокация) гэдэг тогтолцоо байгааг нээжээ. Тэр хоёрын нэрээр “Хартман, Каррийн торон бүтэц” гэж одоо нэрлэж байгаа тэрхүү газрын гүйдэл нь газрын хөрсний хоёр алд зай тутамд мөнөөхөн торны огтлолцох цэг байдгийг хэлж байгаа ажээ. Яг тэр цэг дээр хүн ба амьтан таарч унтах юм бол толгой өвдөхөөс эхлээд сэтгэл санаа нь гансрах бүр солиорох өвчин тусдаг байна. Үүнийг л “дайрлага дайрах” гэж өвгөд маань томьёолжээ. Газрын гүйдлийн зангилаан дээр гэрээ барих, ялангуяа ор дэрээ тэрэн тушаа байрлуулчихсанаас нэг бол солиорох, нэг бол аажмаар доройтож насгүй болох аюул байдаг ажээ. Гүйдлийн тэр зангилаан дээр нохой хэзээ ч хэвтдэггүй байна. Тэгэхээр монголчууд нохойгоороо нутаг шинжүүлдэг байжээ. Нохой зөвхөн хот манадаг бус, харин “чөтгөрийг” бас манадаг байжээ. Тэрчлэн, яст мэлхий мөн адил. Манай ээж хатаасан бяцхан яст мэлхийг хадганд боосон нандигнан хадгалж байдаг асан. Түүний учир утгыг өнөө гэхэд л арай гэж нэг юм ухаарах ажээ. Бүх юм гүйдэлтэй бөгөөд түүндээ таарсан суудал олбоос зохирол боломз.

*Л.Түдэв 1996*

Үгийн тайлбар: гүйдэл – Гүйх үйлийн нэр

1. *гүйх явдал; морины гүйдэл (морины явдал), торгон гүйдэл (морины бие халж явдал нь жигдэрсэн нь)*
2. *ан амьтны явах зорчих зам; чонын гүйдэл (чонын жим), бугын гүйдэл (бугын жим)*
3. *цахилгаан гүйдэл (дамжуулагчаар цахилгаан цэнэгийн гүйх хөдөлгөөн), гүйдэл үүсгүүр (төрөл бүрийн энергийг цахилгаанд хувиргах төхөөрөмж)*
4. *цусны гүйдэл (цусны урсгалын явц)*
5. *гүйдэл дайра*х (саа өвчин тусах)

**а. Дараах задлалыг ажиглаад дэмжих болон толгой өгүүлбэрийг эсээнээс олно уу. Толгой өгүүлбэр ямар үүрэгтэй байна вэ?**

Гүйдэл

ЭХЛЭЛ

Баажаа гуайн хүүг дайрлага дайрчхаж... (сонирхол татах)

Монголчууд “дайрлага”, “гүйдэл газар”, “саа өвчин” гэж яагаад ярьдгийн учрыг эргэцүүлэхийн улмаас... орчин үед өвгөдийн тэрхүү... үгс нь мухар сүжиг биш, харин бүр “хурц мэдрэхүй” байжээ гэж бодогдуулах болов. (хөтөч санаа)

ҮНДСЭН ХЭСЭГ

Толгой өгүүлбэр

Дэлхий маань эрчим хүчний олон янзын торонд хэрэгдсэн, зогсоо зайгүй чичирхийлж, лугшиж байдаг

?

Дэмжих цогцолборууд

?

?

ТӨГСГӨЛ

“Хартман, Каррийн торон бүтэц” нь газрын хөрсний хоёр алд зай тутамд мөнөөхөн торны огтлолцох цэг байдаг... Яг тэр цэг дээр хүн ба амьтан таарч унтах юм бол толгой өвдөхөөс эхлээд сэтгэл санаа нь гансрах бүр солиорох өвчин тусдаг байна. Үүнийг л “дайрлага дайрах” гэж өвгөд маань томьёолжээ. (дүгнэлт)

Нохой зөвхөн хот манадаг бус харин “чөтгөрийг” бас манадаг байжээ. Тэрчлэн, яст мэлхий мөн адил...Түүний учир утгыг өнөө гэхэд л арай гэж нэг юм ухаарах ажээ. Бүх юм гүйдэлтэй бөгөөд түүндээ таарсан суудал олбоос зохирол боломз. (зохиогчийн хандлага)

**б. "Гүйдэл" эсээний баримтыг шинжилье.** *Улгэрлэвэл:*

| Баримт | Ямар төрлийн баримт болох | Сонирхолтой сонирхолгүйн аль нь вэ? Яагаад? | Зохиогчийн ашигласан зорилго |
|---|---|---|---|
| -Нохойгоороо нутаг шинжүүлдэг. Нохой зөвхөн хот манадаг бус, харин “чөтгөрийг” бас манадаг байжээ.<br>-Яст мэлхий мөн адил. | Монгол ахуй соёлын баримт | ? (гүйцээнэ үү) | Шинжлэх ухаанаар батлагдахаас өмнө бидний өвөг дээдэс гүйдлийн тухай мэддэг, түүнийг хариулах арга чарга, байгальтайгаа зохицон амьдардаг арга ухаантай байсныг уншигчид таниулж, түүгээр бахархах утгаар хэрэглэжээ. |

Тайлбарласан эсээний үндсэн шинж:
- Нэг санааг хэд хэдэн баримтаар дэлгэрүүлэн тайлбарладаг.
- Зохиогчийн үзэл бодол, асуудалд хандах шүүмжлэлт өнгө аяс илэрдэг.
- Ил далд шалтгаант холбоо бүхий баримтуудтай.
- Ойролцоо ба эсрэг санаа гаргасан.

*Дасгал 16* **Эсээг анхааралтай уншиж, задлан шинжилье.**

**Хурд нэмэх жам**

Хурдаа нэмэх жамаар хүн төрөлхтөн хөгжиж байна. Үүнээс өөр жам ёс үгүй юм. Хөгжлийн энэ хурд сүүлийн үед өөрт нь захирагдахгүй шинжтэй болж байна. Урьдчилан тооцоолоход ч ухаан хүрэхгүй тохиолдол улам олширлоо. Яарамгүй тайван амьдарч байсан эрт балрын цагтай харьцуулбал өнөөдөр манай хурд толгой эргэм түргэн боллоо.

Хүн төрөлхтний анхны үеийн хүмүүс агуйд амьдарч өнгөрчээ. Дараах нь агуйгаас гарч гэр, байшинд орж, морь унадаг болсноосоо хойш хурдаа улам бүр нэмсээр одоо нэгэнт зогсоон барих юм уу, саармуулах аргагүй хэмжээнд хүрчээ.

Өнгөрсөн зуунд галт тэрэг бий болж, хүний хурдлах чадварт хувьсгал гарчээ. Гэтэл тийм хурданд дасаагүй байсан хүмүүсийн нүд эрээлжлэн толгой нь эргэж, нэг хэсэгтээ сандарчээ. Германы Баварийн анагаах ухааны коллеги галт тэргээр явах нь хүний эрүүл мэндэд хортой гэж үзээд эсэргүүцлийн акт бичиж, түүндээ “ийм хурдаар явбал зорчин явагчдад тархины өвчин, солиорон халуурахын онцгой нэг төрөл зүйл гэм үүснэ” гэсэн дүгнэлт гаргажээ.



Түүнээс болж галт тэргэнд суух хүн олдохгүй нэг хэсэг

хугацаа өнгөрчээ. Гэвч сониуч эрс мундахгүй энэ дэлхийд галт тэрэг тун удалгүй олны хөл залгуулах хамгийн түгээмэл унаа болсон ажээ. Солиорон халуурч, тархи нь гэмтсэн хүн ч гарсангүй. Гэвч хурднаас айх айдас хүнээс тийм ч амархан салаагүй юм.

Туузан нэхмэлийн машин зохион бүтээсэн Данцингийг боомилж алаад, бүтээлийг нь нуучихсан шигээ одоогийн цахилгаан эрчим хүчний эцэг дизель мотор зохиосон Дизелийг тэнгист живүүлж, уусдаг кофе бодож олсон Либихийн жорыг зуугаад жил нуун дарагдуулсан гунигт түүх бий билээ. Гараар нэхэх хурдыг хэдэн арав дахин нэмсэн Данцингийн машин, бүхий л техникийн хурдыг зүйрлэшгүй нэмсэн Дизель мотороос эхлээд ядаж цай чанах хурдыг хэд дахин түргэтгэсэн уусдаг кофег хурднаас нь айж тийнхүү нууж хаагаагүй сэн бол хүн төрөлхтөн өнгөрсөн зуунд их л цаг хожих байлаа.

Түүний нэгэн адилаар хөвөн хураах машин, усан компас тэргүүтнийг амьдралд нэвтрүүлэх гэж тавин жил хөөцөлдсөн бол цахилгаан товчийг хорин жил, өөрөө



түлхэгддэг цагийг ердөө л зургаахан жилд хүмүүсийн ахуйн хэрэгцээнд оруулжээ. Наашлах тусмаа амьдралд нэвтрэх хугацаа нь богиносож байгаа шинэ бүтээлүүд хүний хөдөлмөрийн хурдыг улам түргэсгэж байна. Товчоо товчлох, цагаа түлхэхэд нүд ирмэх төдий цаг зарж байгаа нь үнэндээ хурд нэмэх жамаар явж байгаагийн шинж мөн.

20-р зуун хүн төрөлхтнийг жигүүртэй юм шиг хурдтай болгож өглөө. Сүүлийн зуун жилд харилцаа холбооны хурд 10 сая дахин, зорчин явах хурд 100 дахин, мэдээлэл тэмдэглэх хурд нэг сая дахин, эрчим хүч үйлдвэрлэх хурд 1000 дахин, эд бараа үйлдвэрлэлийн хурд 100 дахин, зэвсэг үйлдвэрлэх хурд нэг сая дахин тус тус нэмэгджээ. Энэхүү цөөн тоо хүн төрөлхтний тухай олон талын тодорхойлолт өгч байна. Эд бараа үйлдвэрлэх хурд зуугаадхан дахин нэмэгдсэн байтал зэвсэг үйлдвэрлэх хурд нэг сая дахин өсжээ. Хурдан бүтээх, хурдан явах, хурдан ажиллахыг хүн хүсдэг боловч бас хурдаас айдаг зантан түүнээсээ ч аажмаар салсаар байна.

Монголын ард түмний тухайд бол түүхийн хөгжлийн нэгэн өвөрмөц хурдыг сонгон авснаас хойш цөөн бус жил өнгөрлөө. Нийгмийн хөгжлийн бүхэл бүтэн хэвшлийг алгасаж хурдавчилсан аргаар хөгжих замыг манай ард түмэн сонгож авсан юм. Морь л хамгийн хурдан унаа гэгдэж байсан монгол оронд моторт техник шууд нэвтэрсэнчлэн үйлдвэрлэлийн хөгжлийн хамтлагийн аргыг хэрэглэх болсны дүнд ердийн хурдаа ч, нийгмийн хурдцаа ч монгол хүн хэдэн арав, зуу дахин нэмж чадлаа. “Зууныг нягтруулсан арван жилүүд” гэж манай хөгжлийн жилүүдийг дэлхий

дахинд нэрлэж байв. Үнэний хувьтай энэ үгийн цаана манай хурдны хэмжүүр харагдаж байна. Энэ зууны эхэнд монгол хүн юу хийж чаддаг байлаа? Арьс элдэж, дээс томж, дарх хийдэг байлаа. Гэр барьж, эсгий хийж, сүм байгуулж, бурхан бүтээж байлаа. Морин өртөөгөөр албаа залгуулж, үхэр тэргээр ачаагаа зөөж, тэмээн жингээр “экспорт”, “имтортоо” татаж, хүргэж байлаа. Одоо бид юу бүтээж байна вэ? Цахилгаан эрчим хүч үйлдвэрлэж, цөмийн шинжилгээ хийж, электрон багаж бүтээж, авто машин барьж, нисэх онгоц жолоодож, галт тэрэг эзэмшиж байна. Бүхэл бүтэн хот, үйлдвэр, уурхай байгуулж, хүдэр олдворлож, засмал болоод төмөр зам тавьж, усан замаар онгоц жолоодож байна. Дуунаас хурдан нисэх онгоц, орчин үеийн Белаз машины аль нь ч монгол хүний гарт морь шиг эдлэгдэж, трактораар газраа хагалж, комбайнаар тариагаа хадаж, төрөл бүрийн техникээр хивсээ нэхэж, номоо хэвлэж, ноосон эдлэл, илгэн дээлээ үйлдвэрлэж байна. Энэ нь ерийн хэрэг болж ээрүүл, тээрмийн чулуу, тулман хөөрөг цөм л музейд тавигдаад байна. Ээрүүлийн утас ээрэх нь битгий хэл “ээрүүл” гэдэг үгийг ч одоогийн зарим залуус мэдэхгүй шахам болжээ.

Хориод оны үед Дээд Үд хотоос анхны нисэх онгоц монголын захиалгаар ирэхдээ зургаахан хүн авч, зургаа шахам цаг явж байж, нийслэлд ирэхэд нь түүний хурданд гайхаж, “төмөр шувуу” хэмээн нэрлэж, ихэнх хүн итгэхгүй байжээ. Гэтэл одоо тэр зайг ганц цаг хүрэхгүй хугацаанд туулж, хоёр зуугаад хүн багтаасан тийрэлтэт хөлөг онгоцоор монголчууд зорчин явах боллоо. Баруун аймгаас мөргөлчид Их Хүрээ орохоор морь, тэмээгээр гараад хоёр сар шахам явж байж хүрч ирэхдээ “Хүрээ яасан хол юм бэ? Хүний амь яасан бөх юм бэ?” гээд уйлж байсан гэдэг. Тэгвэл одоо Монгол улс бүрэн эрхт гишүүний нь хувьд НҮБ-ын хуралд суухаар бөмбөрцгийн нөгөө бөөрөнд байгаа Нью-Йорк орохоор явуулах төлөөлөгчөө нэг хоёр хоногийн дотор хүргэж чаддаг болжээ. Манай хурдны доод талыг хэмжихээс биш дээд цэгийг тогтоох аргагүй болжээ. Учир нь хурд маань жил байтугай сарын дотор өөрчлөгдөж байна. Дэлхийн бөмбөрцгийг цаг гаруйхны дотор тойрно гэж ... 1980 онд хэн нэг монгол хүн ярьсан бол түүнийг дэгсдүүлдэг хөөргөн эр гэж дооглох байсан. Гэтэл монгол хүн одоо нэгэнт тэр мэт хурдыг эзэмшиж дэлхийд сансрын нисгэгчтэй арав гаруйхан орны нэгэнд багтан ороод байна. Сансарт нисэх тухай өчигдөрхөн болтол огт өөр юм бид ярьдаг байлаа. Гэтэл өнөөдөр дэлхийн сансрын 100 гаруйхан нисгэгчийн нэг нь монголын иргэн болжээ.

Өнөөгийн манай хурдыг арав, хорь, гуч, дөчин жилийн өмнөхтэй зүйрлэх аргагүй болжээ... 1940 онд бид нэг өдөрт 31 мянга гаруйхан киловатт цагийн цахилгаан эрчим хүч үйлдвэрлэдэг байлаа. Гэтэл өнөөдөр 1985 онд дөрвөн сая долоон зуугаад мянган киловатт цагийн эрчим хүчийг ганцхан өдөрт үйлдвэрлэж байна. Дөчин онд таван мянга долоон зуун ширхэг тоосго өдөрт цохидог байсан бол 1985 онд 30-аад мянгыг гаргадаг болжээ. 1940 оны турш тээсэн ачааг одоо ажлын ганц өдөрт тээж байна. Энэчлэнгээр харьцуулан ярих юм бол манай ажил, амьдралын хурдыг хэмжихэд гайхалтай сонин тоо их гарах болно.

Ийм их хурдтай болчхоод байгаагаа заримдаа бид төдий л сайн мэдрэхгүй аажмаар дасаж орхидог ч байж болох юм. Гэтэл үнэхээр толгой эргэмээр их хурд авч байгаа манай орны хөгжлийн зам нь нийгмийн давших хөдөлгөөнийг түргэсгэж болохыг харуулсан ховор хэмжээсний нэг юм. Яагаад ийм их хурд авчхав аа гэж

хөндлөнгийн хүмүүс, өрнөдийн монголч эрдэмтэд, сэтгүүлчид гайхаж нууцыг нь тайлахыг оролддог. Гэвч үүнд тусгай нууц байсангүй. Гагцхүү эрх чөлөөгөө олсон ард түмний чармайлт, өндөр хөгжилтэй ах дүү орнуудтай хамтран ажилласны үр дүнд л хөгжлийнхөө хурдыг бид нэмж чадсан юм. Нийгмийн хөгжлийн ерөнхий хурд нь амьдрал ахуйн бүхий л салбар, салаа мөчрийг хамарч монгол хүн одоо алхаж гишгэх, ярих, бичихдээ ч хурдан боллоо.

Франц хүн минутад дунджаар 350 үетэй үг, япон хүн 310, герман хүн 250 үетэй үг хэлж амждаг гэж эрдэмтэд тооцоолж гаргасан юм. Тэгвэл монгол хүн энэ зууны эхээр минутад тийм олон үг хэлэх нь тун ч ховор тохиолдол байлаа. Гэвч өнөөдөр герман хүнээс дутахгүй олон үг минутад хэлдэг илтгэгч өдий төдий болжээ. Ярианы хурд нэмэгдэж байгаа нь сэтгэн бодохын хурд бас л өссөнийг илэрхийлнэ. Бодлоо үг яриагаар илэрхийлдэг учраас өөрөөр байж болохгүй юм.

Манай хурд асар их нэмэгдсэн боловч нэг зүйл дээр хурд асар их буурлаа. Энэ бол амьдралын хугацаа! Зууны эхээр монголчуудын дундаж нас 35 байлаа. Төрөхөөс үхэхийн хоорондох хугацаа богино, өөрөөр хэлбэл үхэл их хурдтай ирдэг байлаа. Өнөөдөр монгол хүний дундаж нас 65 боллоо. Амьдрах хугацаагаа удаашруулж, үхлийн хурдыг сааруулж байна. Энэ бол бидний бас нэг бахархал мөн.

Эх орныхоо дотор бид хөгжих, дэвших хурдаа нэмэхдээ энэ дэлхийн хөгжлийн нийт хурданд татагдан орж, түүнээс хоцрохгүйг хичээж байна. Хүн төрөлхтөн толгой эргэмээр, бүр төрсөн бие пянгий нь даахааргүй хурдтай шинэ зуун, хорин нэгдүгээр зууны босгон дээр ирлээ. Шинээр учран золгох зуун бол бүх төрлийн юмны хурдац асар их нэмэгдэх зуун, дууны хурдыг хэд нугалан түрүүлж, гэрлийн хурдыг ардаа хийгээд сэтгэлийн хурдыг давж гарах зуун юм. Үүнд бид үр хүүхдээ сэтгэл санаа, бие бялдраар бэлтгэх ёстой. Хурд биднийг хүлээхгүй. Хурд бол шинэ маягийн хувьсгалын гол утга, хөдөлбөргүй жам болно.

*Л.Түдэв 1985*

**а. Эсээний бүтцийн ямар хэсэг болохыг тодорхойлъё.**

- Хурдаа нэмэх жамаар хүн төрөлхтөн хөгжиж байна. Хөгжлийн энэ хурд сүүлийн үед өөрт нь захирагдахгүй шинжтэй болж байна.
- Хүн төрөлхтөн ... хурдаа улам бүр нэмсээр одоо нэгэнт ... сааруулах аргагүй хэмжээнд хүрчээ.
- Монголын ард түмэн ... ердийн хурдаа ч, нийгмийн хурдцаа ч хэдэн арав, зуу дахин нэмж чадлаа.
- Үүнд бид үр хүүхдээ сэтгэл санаа, бие бялдраар бэлтгэх ёстой. Хурд биднийг хүлээхгүй. Хурд бол шинэ мянганы хувьсгалын гол утга, хөдөлбөргүй жам болно.
- Шинээр учран золгох зуун бол бүх төрлийн юмны хурдац асар их нэмэгдэх зуун, дууны хурдыг хэд нугалан түрүүлж, гэрлийн хурдыг ардаа хийгээд сэтгэлийн хурдыг давж гарах зуун юм.

**б. Хурдыг харьцуулсан жишээ загварыг ярилцаж агуулгыг илүү сайн ойлгоё.**

**–**
Боварийн анагаах ухааны коллеж
Туузан нэхмэлийн машин
Дизель машин
Уусдаг кофе
Хөвөн хураах машин (50 жил)
Усан компас
Цахилгаан товч (50 жил)
Өөрөө түлхэгддэг цаг (6 жил)

**+**
Харилцаа холбооны хурд - 10 сая дахин
Зорчин явах хурд - 100 дахин
Мэдээлэл тэмдэглэх хурд - 1 сая дахин
Эрчим хүч үйлдвэрлэх хурд - 1000 дахин
Эд бараа үйлдвэрлэх хурд - 100 дахин
Ярианы хурд

Нэмэх ↑
Хөгжлийн хурд
Саарах ↓

**+**
Амьдрах хугацаагаа удаашруулах үхлийн хурдыг сааруулах

**–**
Зэвсэг үйлдвэрлэх хурд (1 сая дахин)

Дууны ба гэрлийн хурдыг яаж давж гарах вэ?

**в. Өндөр хөгжилтэй орнууд болон Монголын хөгжлийн хурдын талаарх баримт жишээ ба зохиогчийн үзэл бодлыг ялган бичье.**

Баримт жишээ: *өгүүлж буй зүйлтэй холбоотой бодит мэдээлэл*

............................................................

............................................................

Үзэл бодол: *баримт мэдээллийг харьцуулан ажиглаад зохиогчид төрсөн санаа, сэтгэгдэл, үнэлэмж*

............................................................

............................................................

**Уялдаа холбоо**

Эссэний цогцолборууд утга санаагаараа нягт уялдаа холбоотой байдаг. Үүнийг зөв гаргаж илэрхийлбэл сайн эссэ болно. Уялдаа холбоо гэдэг хүний сэтгэл санаанд нөлөөлөхүйц бичихийн гол амь нь юм. Эссэг төлөвлөж бичихдээ:

1. Хөтөч санаа (эхлэл) ба дэмжих цогцолборуудын учир зүйн дараалал холбоогоор холбоно.
2. Хөтөч санаа (эхлэл) ба дэмжих цогцолборуудыг холбох хэрэглүүрээр холбоно.

**Хөтөч санаа (эхлэл) ба дэмжих цогцолборуудын учир зүйн холбоо дараалал**

- Цаг хугацааны дараалдлыг ашиглах
- Орон зайн дараалдлыг ашиглах
- Ач холбогдол (чухал ба чухал бус), сонирхлын дараалал ашиглах

**Хөтөч санаа (эхлэл) ба дэмжих цогцолборуудыг холбох хэрэглүүр**

- Холбох үг ашиглах
- Нөхцөл ашиглах
- Төлөөний үгсийг ашиглах
- Ойролцоо утгат үгсийг ашиглах
- Үг давталтыг ашиглах

**г. Зохиогч баримт мэдээллээ яаж байрлуулсан байна вэ? Цогцолбороор хэсэглээд тус бүрийн санаа ба учир зүйн холбоог олъё.**

| Хүн төрөлхтний хөгжил | Агуйд амьдарч байсан үе | XIX зуун | XX зуун |
|---|---|---|---|
| Монголын хөгжил | XX зууны эхэнд | 1940-өөд он | 1985 он |

**д. Харьцуулсан өгүүлбэрүүдийг ямар хэрэглүүрээр холбосныг нэрлэж бичье. (аялгаар, нөхцөлөөр, холбох үгээр, төлөөний үгээр, үндсээр, “гэ-“ язгуурт үйл үгээр)**

- Морь л хамгийн хурдан унаа гэгдэж байсан Монгол оронд
- моторт техник шууд нэвтэрсэнчлэн
- үйлдвэрлэлийн хөгжлийн хамтлагийн аргыг хэрэглэх болсны дунд
- ердийн хурдаа ч, нийгмийн хурдцаа ч монгол хүн хэдэн арав, зуу дахин нэмж чадлаа.

Францын зохиолч Мишэль дө Монтэнь 38 настайдаа өмнө нь хэн ч бичиж байгаагүй өвөрмөц бичлэг бүхий бүтээл туурвихад хамаг цагаа зориулах болсон байна. Тэрбээр уг бүтээлүүдээ нийтлүүлэхдээ Les Essais гэж нэрлэсэн нь франц хэлээр “туршиц”, “туршилт” гэсэн утгатай ажээ.

Мишэль дө Монтэний эссэнүүдийн эхний ботид 57, дэд ботид нь 37 эссэ орж 1580 онд, гутгаар боть нь 13 эссэтэй 1588 онд хэвлэгдсэн байна. Иймд түүнийг хүн төрөлхтний үгийн урлагт эссэ бичлэгийн төрлийг анх оруулсан хүн гэж үздэг. Түүний эссэнүүдээс зохиолч, орчуулагч Г.Аюурзана түүвэрлэн авч орчуулан монгол хэлээр нийтэлсэн билээ.

*Дасгал 17* **Дараах эссэг уншаад туслах баганад байгаа агуулга бүтцийн тайлбаруудыг дахин нягтлаад саналаа нэмж хэлье. Өмнө уншсан эссэнүүдээс ялгарах ямар онцлог байгааг ярилцъя.**

**Нэг л үр дүнд янз бүрийн аргаар хүрч болдог**

| | |
|---|---|
| Хэрэв бид хэн нэгийг гомдоосон бол, цаад хүн өшөөгөө авахын тулд юу ч сэдэж мэдэх юм. Түүний сэтгэлийг зөөлрүүлэх хамгийн энгийн арга бол үгийг нь дуулгавартай хүлцэн дагаж, өөрийгөө өрөвдүүлэх явдал билээ. | ← Хөтөч санаа (түлхүүр өгүүлбэр) |
| Гэвч бүр эсрэгээр, хатуу чанд зоримог эсэргүүцэл үзүүлснээр таатамжтай үр дүнд хүрсэн тохиолдол ч цөөнгүй ээ. | ← Дэмжих өгүүлбэр |

Уэльсийн хунтайж, манай Гиень мужийг эрхшээлдээ тэгтлээ удаан барьж байсан мөнөөхөн Эдуард[1] өөрийг нь маш хүчтэй эсэргүүцсэн нэгэн хотыг түрэмгийлэн эзэлж авмагцаа өршөөл хүссэн олон ард, хөлд нь сөхөрсөн эмэгтэйчүүд, хүүхдүүдийн орь дуу тавихыг ч үл хайхран толгой дараалан хядах зарлиг гаргажээ. Ийн зарлигдмагцаа хунтайж хотын бүр гүн рүү нэвтрэн ортол ялагсдын өөдөөс аймшиггүй зоригтой тулалдан, довтолгоон бүрийг тогтоон хааж буй гурван франц тайжтай тулгарчээ. Энэ баатарлаг явдлыг нүдээр үзээд гайхаж биширсэн түүний уур хилэнг хүндэтгэх сэтгэл нь хийсгэж орхисон байна. Ингээд сайхь гурваас эхлээд хотын бүх иргэнийг өршөөсөн гэдэг.

Эпирийн захирагч Искаандрбэг[2] цэргүүдийнхээ нэгийг хороохоор занаж л дээ. Нөгөө цэрэг нь өршөөл аврал хайж удтал царайчилсны эцэст арга буюу өөдөөс нь сэлэм барин босжээ. Энэхүү шийдэмгий байдал нь захирагчийн хилэнг мохоосон бөгөөд мань цэрэг ч амь насаа нэр төртэйгөөр аварч гарсан гэдэг. Искаандрбэгийн ер бусын бяр тэнхээ, эрэлхэг зоригийн тухай олж уншаагүй хүмүүс бол эл жишээг эрс өөрөөр ойлгож магадгүй.

Эзэн хаан III Конрад[3] Боварийн херцог Вельфийн бэхлэлтийг бүсэлж аваад, бүслэгдэгсэд хамгийн ичгүүрт доромжлолыг ч хүлээж авахад бэлэн байсаар атал өршөөх тухай бодохыг ч хүссэнгүй. Гагцхүү, херцогийн хамтаар хотод бүслэгдчихээд буй сурвалжит хатагтай нарт л тэндээс өргөж даах зүйлсээ аваад явган гарахыг зөвшөөрсөн байна. Тэгмэгц хатагтай нар эл уудам сэтгэлд талархаад, эр нөхрүүдээ, хүүхдүүдээ, мөн херцогийг үүрч бүслэлтээс гарахаар шийджээ.

Тэдний энэ ариун шударга, зоримог алхам сэтгэлийг нь хөдөлгөсөн тул эзэн хаан догдолсондоо уйлж, ялагдсан херцогт яс махнаасаа дайсагнан өширхөхийг огоорсон бөгөөд энэ үеэс хойш Вельф болон түүний ойр шадар хүмүүст хавьгүй хүнлэг хандах болсон гэнэ.

← Баримт

**Орчуулагчийн тайлбар 1:**
Английн вангууд Францын зарим нутгийг булаан эзэлсний улмаас 1337-1453 оны хооронд сунжирсан их дайныг түүхэнд Зуун жилийн дайн гэж тэмдэглэдэг. Мөнөөх дайныг өдөөгчдийн нэг нь өмсдөг хуяг дуулгынхаа өнгөөр “Хар хунтайж” гэж алдаршсан, Уэльсийн Эдуард (1330-1376) бөгөөд эзлэгдсэн нутгийн францчуудад тун хатуу харгис ханддаг байжээ. Гиень бол түүний захирч байсан Францын баруун өмнөд муж юм. Тус мужаас англичуудыг хөөн гаргах нь Зуун жилийн дайны нэг гол шалтгаан байсан юм.

← Баримт

**Орчуулагчийн тайлбар 2:**
Искаандрбэг бол XV зуунд албаничуудыг удирдаж Түрэгийн булаан эзлэгчдийн эсрэг босгосон. Албанийн ардын баатар. Искаандр гэдэг нь Македоны Александрын нэрийн түрэгжүүлсэн дуудлага бөгөөд “бэг” гэдэг нь түргээр “эзэн ноён” гэсэн үг. Албаничууд удирдагчаа Македоны Александртай зүйрлэн өргөмжилсөн хэрэг.

**Орчуулагчийн тайлбар 3:**
III Конрад XII зуунд Германы эзэн хааны титмийн төлөө Боварийн херцог Вельфийнхэнтэй тэмцэлдэж ялсан аж. Тэрбээр 1138-1152 онд хаанчилжээ.

← Баримт

| | |
|---|---|
| Надад бол эхний болон удаах аргын аль нь ч адилхан л нөлөөлөх байх. Ер нь би өршөөж хүлцэхийг ямагт илүүд үздэг хүн. Тиймээс ч хүндэтгэж сүрдэхээсээ илүүтэй өрөвдөх, шаналахдаа хөтлөгдөөд зэвсгээ хаячхаж мэдэх юм. Түүнээс гадна гүн ухаантнуудын[4] хувьд, өрөвдөх гэдэг бол харин ч хэлэлцэж болохуйц мэдрэмж билээ. Тэд золгүй хүмүүст туслахынхаа зэрэгцээ уярч хайлахгүй, тэднийг өрөвдөж шаналахгүй байхыг эрхэмлэцгээдэг. | ← Зохиогчийн тайлбар<br><br>**Орчуулагчийн тайлбар 4:** Монтэнь "стоикууд" хэмээжээ. Энд уншигчдад ойлгомжтой болгохын тулд гүн ухаантнууд хэмээсэн ч, цаашид стоикууд гэлээ. Стоикуудын талаар "2x2=6 буюу Суут жаран сэтгэгч" номоос дэлгэрүүлэн үзэж болно. |
| Дээрх жишээнүүд минь надад боломжийн үнэмшилтэй санагдаж байна. Учир нь бид эдгээр жишээнээс хувь заяаны дараалсан сорилтуудын эхнийхэд ер ажраагүй ч, хоёр дахь дээр нь байр сууриа тийн хатуу баримталж чадаагүй хүмүүсийн дотоод ертөнцийг өнгийж харав. Ерөнхийдөө, зөөлөн сэтгэлтэй, хүлцэнгүй, сул дорой хүмүүс зовлон шаналалд бүрмөсөн автаж гундахдаа амархан байдаг гэж дүгнэхэд төдийлөн буруудахгүй бөгөөд тэдгээрийн дотор эмэгтэйчүүд, хүүхдүүд, хүмүүжил боловсрол доогуур улс ч багтана. Харин уйлах учирлахыг үл тоомсорлон, гагцхүү баатарлаг явдлын хариуд л сая буулт хийх нь эршүүд шулуун, хүчирхэг сэтгэлийн илрэл юм. Гэхдээ дорд хүмүүс ч бахдан биширэх сэтгэлдээ хөтлөгдөх нь бий. | ← Зохиогчийн тайлбар |
| Үүний жишээ гэвэл, алба хаах хугацаа нь дуусчихаад байхад үүргээ гүйцэтгэсээр байсны нь төлөө Фивийн ард олон нэгэнтээ цэргийн удирдагчдаа шүүж цаазаар аваачих ял тулгахдаа, үндэслэлгүй асар олон хэрэгт холбогдуулсныг нь үг дуугүй хүлээн зөвшөөрч өвдөг сөгдөн өршөөл гуйсан Пелопидыг[5] уучилж нигүүлсэхийг ер хүсэхгүй байсан мөртлөө, яг л тийм ял зэмд тулгагдсан Эпаминонд олон түмний өөдөөс сөрөн зогсоод огт өршөөл эрэлгүй, урьдын олон гавьяагаа уран үгээр зураглан ярьж, өөрийг нь буруутгагчдыг ихэмсгээр үл тоомсорлохыг харуутаа мань эрийн агуу уудам сэтгэл, аймшиггүй чин зоригийн тухай бахдан хэлэлцсээр, даруй тарцгаасан явдал болно. | ← Баримт<br><br>**Орчуулагчийн тайлбар 5:** Пелопид. Эпаминонд нар бол нийтийн тооллын өмнөх IV зууны үед амьдарч байсан, Эртний Герегийн Фив хот улсын цэргийн жанжид бөгөөд дотно нөхөд байв. |

| | |
|---|---|
| Дионисий[6] удаан хугацааны, хүнд ширүүн тулалдааны эцэст Регийг эзэлж, уг хотыг баатарлагаар хамгаалж байсан эсрэг талынхаа жанжин Фитоныг олзолж авмагцаа түүн дээр өш хонзонгийн маш эмгэнэлтэй жишээг үзүүлжээ. Эхлээд тэр Фитоны хүү болон бүхий л төрөл төрөгсдийг нэг хоногийн өмнө живүүлж алсан тухайгаа олзны хүнд дуулгав. Гэтэл Фитон ер ажралгүй, "Ашгүй дээ, юутай ч тэд минь надаас нэг хоногийн өмнө амар амгаланг олж" хэмээсэн байна. Дараа нь Дионисий түүний хамаг хувцсыг тайчаад хайр найргүй ташуурдан, хамгийн булай муухай үгсээр хараан хотын гудамжаар тууж шившиглэх зарлиг буулгажээ. Фитон нугаршгүй хатуу байж, зодуур нүдүүрийн доор бардам ихэмсгээр алхангаа, "Төрөлх нутгаа дарангуйлагчид эзлэгдэхийг эсэргүүцсэнээрээ би ариун шударга зөв үйлс хийсэн тул, үхэхэд ер гомдолгүй. Булаан эзлэгчийг мөдхөн бурхан тэнгэр цээрлүүлэх болно!" хэмээн өндөр дуугаар зарлаж явлаа. Энэ мэт байдалд цэргүүд нь зэвүүцэж өшрөхийн оронд, харин ч олзлогдогчийг дотроо бахдан хүндэтгэж, зарим нь сэм бослого үймээн дэгдээн Фитоныг суллах санаа сэдэцгээж буйг Дионисий олж мэдүүт, мөнөөх ичгүүрт тамлалаа даруйхан зогсоогоод, олзны хүнийг нууцаар тэнгист живүүлж алахыг тушаасан гэдэг. | Баримт<br><br>**Орчуулагчийн тайлбар 6:**<br>Сиракузын дарангуйлагч Дионисийг эртний түүхчид маш харгис эзэн байсан тухай бичсэн бий. Тэр бол Сицили арлаас карфагенчуудыг шахан гаргасан агуу ялалтын эзэн юм. Энд дурдагдаж буй Регий гэдэг нь одоогийн Өмнөд Италийн Режо хот ажээ. |
| Хүн гэдэг гайхалтай барьцгүй, хөвсөргөн, үнэхээр гуйвамтгай, хэзээ ч нэгэн янзаараа байдаггүй амьтан билээ. Түүнийг яг тийм ийм гэдэг баттай тодорхойлчих амаргүй. Бод л доо, Сицилийн нэг хотынхныг ор мөргүй хүйс тэмтрэхээр тангараглан занал хийтлээ тийм их уурлан хилэгнэсэн үедээ Ромын консул Сулл мөнөөх хотын Зенон гэгч иргэн бүх гэм нүглийг өөртөө хүлээж бусдадаа өршөөл үзүүлэхийг гуйсанд, ямар ч шийтгэлийг амсахад бэлэн байгаа жирийн тэр хүний сайхан сэтгэлд автсандаа дайснуудаа хэлтрүүлсэн юм. Тэгсэн атал Суллыг дайлж цайлж, асар их хүндлэл үзүүлсэн Перузийн иргэн үүнийхээ хариуд өөрийгөө ч, бусдыгаа ч аварч чадаагүй билээ. | Зохиогчийн тайлбар<br><br>Баримт |

Миний өмнө эш татсан зүйлсээс бүр эсрэг тэсрэг жишээ ч бий. Энэ дэлхий дээр амьдарч асан хэн бүхнээс эр зоригоороо хол давуу, ихэнх тохиолдолд ялагдсан дайснуудаа өршөөж ивээдэг Александр асар их гарз хохирол үзэн байж Палестины Газа хотыг эзэлж авмагцаа нөгөө талынхаа удирдагч Бетистэй халз тулгарчээ. бүслэлтийн үед л түүний чадварлаг дайчин, гайхалтай баатар болохыг нэг бус удаа нүдээр харсан Александр энэ удаа өрсөлдөгч нь ганцаархнаа үлдсэн хэрнээ, хугархай сэлэм, бяцархай бамбайгаа барьчхаад, тал талаас нь шахан түрэх македончуудын эсрэг шархнаасаа цус үсчүүлэн тулалдсаар л байхыг үзжээ. Олон цэргээ алдаж, өөрөө хоёронтоо шархадсан эзэн хаан ялалт өөрт нь ийм үнэтэй олдож буйд бухимдсандаа: "Бетис, чи хүссэнээрээ үхнэ гэж бүү горьд. Чи олзны хүний амсаж болох зовлон бүхнийг гүйцээнэ дээ!" гэж хашхирч. Баригдсан Бетис хирд хийсэн ч үгүй, энэ заналхийллийг юман чинээ үл тоон, хариу үл дуугарав. Ийм бардам, гөжүүд, дуугүй байгаад нь тэсэртлээ уурласан Александр: "Тэр өвдөг сөгдсөн бил үү? Ядахнаа ганц удаа амь гуйсан бил үү? Би чамайг заавал дуугаргана даа! Үг хэлүүлдэггүй юм аа гэхэд, ёолохыг чинь сонсоно доо!" хэмээжээ. Тэрбээр Бетисийг тэргэнд хүлээд, үхүүлэлгүй аль болохуйц удаан тарчилган тамлахыг тушааж, тэр ч ёсоор хамаг биеийг нь тасчин, зэрэмдэглэж гүйцсэн байна. Александрын хувьд алдар гавьяа гэдэг ердийн л зүйл байсан тул баатарлаг үйлсийг хүндэтгэхээ больсноос ийм явдал үүдсэн хэрэг үү? Эсвэл, тэрбээр өөрийнхөө зоригийг хэтэрхий өндрөөр үнэлдэг байсан тул мөнхүү өндөрлөгөөсөө бусдын аймшиггүй зоригийг олж үзэхдээ хардах сэтгэлд эрхгүй автсан ч байж мэдэх юм. Үгүй бол, угаас уур хилэнгээ барьж чаддаггүй нэгэн тул өөрийг нь эсэргүүцэхийг тэвчсэнгүй юу? Тэгвэл Фивийг эзлэн[7] үнсэн товрог болгох үед тэр айхтар уур хилэн нь номхорвол номхрохоор л байсан сан.

← Баримт

← Зохиогчийн тайлбар

**Орчуулагчийн тайлбар 7:**

Македоны Александр Фивийг нийтийн тооллын өмнөх 336 онд эзэлж, юу ч үгүй сүйтгэн бусниулсан юм.

Тэгэхэд түүний зарлигаар дор хаяж, зургаан мянган хүн хядагдсан бөгөөд тэдний хэн ч зугтаагүй, өршөөл гуйгаа ч үгүй, харин ч фивийнхэн өөрсдийг нь ялсан дайснуудынхаа нэгэнтэй гудамжинд таарч, сэлмэнд нь эртэн нэр хүндтэйхэн үхэхийг хүсэцгээж байсан гэдэг юм. Шархдаж цусаа үзэн улайрсан хүмүүсийн дундаас ч амийг амиар сольж тайвшрахыг оролдсон хүн гараагүй аж. Ингэлээ гээд хэн ч тэднийг өрөвдөөгүйгээр үл барам, өш хонзон агуулсан их хядлага дуусахад бүтэн хоног хүрэлцэхгүй байжээ. Хамгийн сүүлчийн дусал цус асгарч дуустал хотынхныг цавчсан бөгөөд гартаа зэвсэг барих чадваргүй хүүхдүүд, өвгөд, эмэгтэйчүүдийг л амь хэлтрүүлжээ. Амь хэлтрэх ч юу байх вэ дээ. Ялсан талын олз гучин мянган боолоор нэмэгджээ.

*М.Монтэнь*

Хөтөч санаа (түлхүүр өгүүлбэр) – Юуны тухай өгүүлэхийг илтгэсэн өгүүлбэр.
Хөтөч өгүүлбэр нь эсээний эхэнд эсвэл төгсгөлд ч байж болно. Бүтцийн хувьд янз бүрийн өгүүлбэрээр илэрдэг. Агуулгын хувьд эсээний гол, дэвшүүлсэн асуудал туссан байна.

*Дасгал 18* **"Нэг л үр дүнд янз бүрийн аргаар хүрч болдог" эсээг хурааж бичье. Бичихдээ догол мөр, цэг тэмдгийг зөв хэрэглээ.**

*Дасгал 19* **Эсээний хөтөч санааг сайтар тунгаан бодоод үзэл бодол, мэдрэмж, сэтгэгдлээ баримтад тулгуурлан дэлгэрүүлэн бичнэ үү.** Бичихдээ дараах ерөнхий шалгуурыг бариарай.

* Хөтөч санаагаа 2-3 баримтаар дэлгэрүүлж дэмжих
* Бусдын үзэл бодолд хүндэтгэлтэй хандаж байгаагаа илэрхийлэх
* Дүгнэлт хийх
* Цогцолборуудын уялдаа холбоо, дарааллыг зөв гаргах
* Бичгийн хэв сайтай, зөв бичих дүрмийн алдаагүй байх

**Нэг л үр дүнд янз бүрийн аргаар хүрч болдог**

Хэрэв бид хэн нэгийг гомдоосон бол, цаад хүн өшөөгөө авахын тулд юу ч сэдэж мэдэх юм. Түүний сэтгэлийг зөөлрүүлэх хамгийн энгийн арга бол үгийг нь дуулгавартай хүлцэн дагаж, өөрийгөө өрөвдүүлэх явдал билээ.

..............................................................................................................

..............................................................................................................

## ӨӨРИЙГӨӨ СОРЬЁ

1. "Хувь хүний засгийн газар" эсээг уншаад дараах онцлогууд яаж илэрч байгааг судалъя.

- Өгүүлэл, найруулал, нийтлэл, шүүмжийн аль алины шинжийг агуулсан харьцангуй богино хэмжээтэй хүүрнэл хэлбэр.
- Эсээ нь өөрийн нарийн тогтсон бүтэц, бүрэлдэхүүн хэсэгтэй, бичлэгийн тодорхой арга техниктэй сонгомол төрөл.
- Тодорхой нэг асуудлын талаар зохиогчийн бодол бясалгал, эргэцүүлэл тайлбарламж шинжтэй.
- Нэг зүйлийг олон талаас нь тайлбарлан авч үздэг.
- Баримт нотолгоог үндэс болгодог.
- Зөвхөн зохиогчийн хувийн үзэл бодол илэрдэг учраас дэвшүүлсэн санаа нь нээлттэй /задгай/.
- Уран дүрслэлийг чөлөөтэй ашигладаг.
- Уран зохиол-сонин нийтлэл-гүн ухааны бичлэг, найруулльн завсрын шинжтэй.

**Хувь хүний засгийн газар**

Иргэдэд зориулсан засгийн газрыг иргэд өөрсдөө сонгон байгуулдаг журам өнөөгийн хорвоод сонгодог хэлбэр болон хэвшиж төлөвшжээ. Харин хувь хүнд өөрт нь удирдлагын төв юм уу, засгийн газар гэмээр юм байна уу? Ийм асуулт тун дэмий мэт санагдаж мэднэ. Гэвч хувь хүн бүрт өөрийгөө авч явах, өөрийгөө захирах, өөрийгөө өргөмжлөх, өөрийгөө цаазлах эрх бүхий засгийн газар насан туршид нь ажилладаг билээ... Тэгвэл бидний хувийн засгийн газар ер нь ямархуу засгийн газар байна вэ? Тэр биднийг хэрхэн захирамжилж байдаг вэ? Бид заавал бусдаар засаглуулж насыг барах хувь тавилантай юм уу?

Аливаа улсын засгийн газар нь бат бэх хамгаалалт бүхий тусгай ордонд ажиллаж, хэн хүн дуртай цагтаа нэвтрээд орчихооргүй дархлагдсан газар байх бөгөөд гол төлөв мөнөөхөн улсынхаа төв нийслэлд байрладаг бол хувь хүний хувийн засгийн газар нь аль ч орны төр засгийн ордонтой зүйрлэх аргагүй цайзад байрлажээ. Өөрөөр хэлбэл, хүн бүрийн засгийн газар нь түүний хоёр мөрний гол дунд хүзүүн дээр нь байрлаж, тэрхүү засгийн газраа бид цаг үргэлж тээж явдаг гэсэн үг.

"Хүзүү толгой мөрөн дээр байсан цагт

Хүний доор орж адлагдахгүй дээ хө" гэсэн үг бий. Тэр л ёсоор бидний бүх биен дээр тулгуурлан очир эрдэнийн жинс мэт төвлөрөн байрладаг бөндгөр толгой дотор засгийн газар маань оршиж, тэндээс үйл ажиллагаагаа явуулж, онол

айлдвараа буулгаж, бие махбодыг захирч сэтгэл зүрхийг удирдсаар амой... Гавал доторх уураг тархи бол үнэндээ хүн бүрийн хувийн засгийн газар болой.

Аливаа амьтны уураг тархи хэр зэрэг хөгжиж, боловсронгуй болсон байна тэр л чанар нь түүнийг тээгчийн хувь заяагаар илрэн харагддаг. Хүний уураг тархи гурван хэсгээс бүрддэгийг бага сургуулийн жаал хүртэл сайтар мэдэх болсон өнөө үед уураг тархины тухай ердийн юм ярих нь сонин биш. “Тархигүй хүүхэд!” гэж монголчууд дэг сахилгаар тааруухан багачуудыг зэмлэдэг үг бий. “Битгий тархидаад бай!” гэж бас ихээхэн номчирхдог сургамжилдаг хүний өөдөөс эсэргүүцэн хэлдэг монгол үг ч бас бий. Энэ хоёр үгийн нарийн утга нь хувь хүн бидний “хувийн засгийн газрын” хоёр туйлыг тодорхойлоод өгчээ. Тархигүй буюу нарийвчилбал, уураг тархигүй хүн байж болохгүй нь тодорхой атал “тархигүй хүүхэд” гэж хэлдгийн учир бол “тархитай нь тархитай юм аа. Тархи нь жаахан муу ажиллаад байна” гэж хэлсэн үг мөн ажээ. Тархитай мөртөө тархигүй гэгдэх нь цаанаа нарийн учиртай буюу. Хүнийг хүн болж байх тэр эрт балрын цагт анхдугаар тархи буюу одоогийн хэллэгээр “урд тархи” хөгжиж эцэст нь “бага тархи” сууриа эзэлсэн амой. Эхлээд “гүн ухаан биш” гүйх харайх ухаан хэрэгтэй байх үед тархи хүний биеийн хөдөлгөөнийг зохицуулдаг байсан бөгөөд идэх юмны үнэрийг мэдрэх хэрэгцээг хангагч үнэрлэхүйн эрхтэн хэмээх хоёр нүх буй болсны ачаар идэхэд зохистой зохисгүй алин болохыг ялган өгч тархинд дохиолон, улмаар тэрхүү эд юмсын өнгө зүсийг таних чадвар сайжирч нүд хэмээх хоёр шилэн үрэл хөгжиж, олж харсан бүхнийхээ тухай мэдээллийг “шипхийлгэдэг” болсон бол нөгөөх хажуугийн буюу хацрын хөндлөнгийн мэдээлэгч гэгдэх чих нь анир чимээг сонордон мэдэрч юун дуу авиа болохыг ялгуулахаар бага тархинд илгээх болсны үрээр гурван туйлт уураг тархи улам улмаар хөгжиж, хувь хүний засгийн газар гурван чиглэлд гурван янзын мэдээ цуглуулагч харуулын цэгтэй болжээ... Тэдгээрээс “нууц зөвлөх тэргүүн сайд” буюу хамрынхаа ачаар хэчнээн сэргэг сонор байсныг зүйрлэх юм бол “чоно” л гэсэн үг. Гэвч хойд хоёр хөл дээрээ боссоноос хойш хүн маань эх газраасаа бараг хоёр метр холдож өнөөх хамар бүхий бөндгөр толгой нь хий агаарт хүзүү мөр гэдэг тулгуур дээр бөнжгөнөх болсноос үнэрлэх эрхтний үүрэг, чадавх, авьяас нь суларч, аажимдаа уураг тархинд нөлөөлөх, мэдээлэх хэрэгцээ, чадвар нь бас бүдгэрсээр “нууц зөвлөх тэргүүн сайдын” цол хэргэмээ нүдэнд алдаж орхижээ... Нүд бол харуулд зогсож, зүг чиг барих, танин мэдэх, баримжаалах албыг хааж, тэр талаар цуглуулсан мэдээллүүд нь сэтгэлгээ, оюун ухааныг хөгжүүлэхэд онцгой нөлөөлдөг маш чухал үүрэгтэй болжээ. Үнэрлэж олсон мэдээллийн байрыг үзэж мэдсэн мэдээлэл улам бүр түрэн эзлэх болсноор хүний уураг тархинд буюу неокортекс гэдэг залуу боровтор давхарга гэгчийн эзлэхүүн маш их өссөн аж. Тэр нь өнөө үед хүний уураг тархины 96 хүртэл хувийг эзэлжээ....

Хамраар тандагч хэвээр үлдсэн амьтдад “ертөнцийг үнэрлэх” үзэл хаанчилж, “хамраа сөхсөн” (босоо явдаг болж, нэгээс хоёр алд өндөрт сөхсөн) хүн гээч амьтан “ертөнцийг үнэрлэх” үзлээ “ертөнцийг үзэх” үзэл гэгчээр сольжээ... “Ертөнцийг үнэрлэх” үзэлд хамгийн бат шигдэж үлдсэн нь сохор номин гээч хулгана лавтай яа мөн. Түүний хамар гэж нүд ээ нүд! Тэгэхээр “ертөнцийг үзэх үзэл” гэсэн улс төр, гүн ухааны нэр томьёо нь аргагүй л нүдтэй холбоотой буй болсон ихээхэн бодит хэлсэн үг болохыг бид зөвшөөрөхөөс аргагүй юм....

Уураг тархи маань $10^{11}$ гэдэг их тооны нейрон, $10^{15}$ хүрэх үлэмж тооны

синапсаас бүтсэнийг одоо нэгэнт нотолжээ. Ийм их хэмжээний эд эсийн чуулбар болсон уураг тархинд мэдээлэл хүлээн аваад нягтлан боловсруулж, улмаар дүгнэлт гаргаад түүндээ тулгуурлан үйл ажиллагаа өрнүүлэх гурван үйлийг нүд ирмэхээс ч хэдэн түм дахин богино хугацаанд хэрэгжүүлдгийн хувьд хосгүй төв товчоо юм. Төв товчоо болгон ийм байх юм бол мөн ч их үйл бүтээх сэн дээ. Харамсаад баршгүй нь, засгийн газруудын үйл ажиллагаа мөн ч удаан, мөн ч болхи толхи ажаам...

Хувийн засгийн газрын гурван үйл эмхгүй, доголон хазгар байваас тэр нь улсын засгийн газарт нөлөөгүй өнгөрнө гэж үгүй бололтой...

...Сэтгэхүйн хувьд, уураг тархины хөгжлийн хувьд даанч хурдан шинэчлэгдсээр иржээ. Тэрбээр уураг тархиныхаа хүчин чадлыг давуулан ашиглаж байна. Одоогийн үдэж байгаа зуунд хүний бүтээсэн цахим тооцоолуурын хүчин чадал тэрбум дахин өссөн гээд л бодоход ойлгомжтой билээ. Ирэх зуунд бүтээхэд бэлэн болоод буй Квант компьютер эсвэл ДНК компьютерын хүч чадал хүний өөрийн уураг тархиныхаас нэг дахин илүү буюу секундэд $10^{35}$ гэх тооны үйлдэл хийж чадахаар болно. Хүнийх тэгэхэд $10^{15}$ байгаа биз дээ.

Хэдийгээр хамт олны оролцоо их ч гэсэн цахим тооцоолуурыг хувь хүн бодож олоод боловсронгуй болгосоор өөрөөсөө илүү чадалтай болгоход хүргэлээ. Тэгэхээр хувь хүний засаглал гэгч тийм ч энгийн зүйл огт биш юм... Ухаалаг байлгахын тулд уураг тархиа "үргэлж зовоож" мэдээллээр ямагт дүүргэж байх шаардлагатай ажээ. Залуу багаасаа уураг тархиа "зовоосон" бол зөнөхийг мэдэхгүй өтөлмүй.

*Л.Түдэв 2001*

2. "Хувь хүний засгийн газар буюу удирдлагын төв нь хоёр мөрний хооронд байрлах, бөндгөр доторх уураг тархи юм" гэдэг санаа энэ эсээний сэдэв буюу дэвшүүлсэн асуудал мөн үү? Тайлбарлан бичнэ үү.

Тайлбарлагдаж буй зүйл

Засгийн газар - төв товчоо - хоёрдогч төв товчоо

тархидах? тархигүйдэх?

3. Тайлбарлагдаж байгаа зүйлийн тайлбаруудаас найдвартай эсвэл сонирхолтой гэж үзэж байгаа тайлбар нэгийг олж бичнэ үү.
4. Хөтөч өгүүлбэр ба түүний дүгнэлтийг олж бичнэ үү.
5. Эхээс адилтгалыг түүж, юуг юутай адилтгасныг тайлбарлан хэлэлцье. Жишээ нь: Хувь хүний засгийн газар нь аль ч орны засгийн ордонтой зүйрлэх аргагүй цайзад байрлажээ гэхэд "тархи"-ыг "засгийн газар"-тай, "гавал"-ыг, "цайз"-тай тус тус адилтгажээ г.м.
6. "нарийвчилбал, одоогийн хэлдгээр, гол төлөв, зүйрлэх аргагүй, өөрөөр хэлбэл, гэсэн үг, тэр л ёсоор, үнэндээ, гэж хэлсэн үг мөн ажээ, цаанаа эцэст нь, эхлээд, улмаар, лавтайяа, гэгчээр, аргагүй л, харамсаад баршгүй нь, мөн ч" гэсэн үгсийг өгүүлбэрт оруулж утгыг тайлбарлана уу.
7. Цогцолборуудын уялдаа холбоог тайлбарлана уу.

III

# ДЭВШҮҮЛСЭН АСУУДАЛ, БАРИМТ ЖИШЭЭГ ЗАДЛАН ШИНЖИЛЖ, ТАЙЛБАРЛАСАН ЭСЭЭ БИЧИХ




## ЭЗЭМШИХ МЭДЛЭГ ЧАДВАР:

- Тайлбарласан эсээний сэдэв агуулгын уялдаа холбоо, дараалплыг тайлбарлах
- Зохиогчийн ашигласан баримтад дүгнэлт гаргах, уран дүрслэл, хэлцийг тайлбарлах
- Асуудал дэвшүүлэн тайлбарлан бичихдээ олон ургалч үзэл бодлыг харьцуулах

## ТАЙЛБАРЛАСАН ЭССЭЭНИЙ СЭДЭВ АГУУЛГЫН УЯЛДАА ХОЛБОО, ДАРААЛЛЫГ ТАЙЛБАРЛАЯ

*Дасгал 20* **а. Эссээг анхааралтай уншиж агуулгыг ойлгосноо харуулахын тулд бусдаас асуух таван асуулт зохиож бичье.**

**Газрын юм**

Хүнийг хоёр ээжтэй гэвэл нэг нь хойд эх юм уу өргөж авсан ээж нь юм байх гэж бодогддог. Гэтэл энэ хорвоод төрж мэндэлсэн хэн гуай ч гэсэн хоёр ээжтэй нь гарцаагүй болно. Нэг дэх ээж нь тээж төрүүлсэн ээж. Түүнтэй маргах хэн ч үгүй. Хоёр дахь ээж нь газар юм гэвэл төрөхөд эх барьж авсан “газар ээжийг” хэлж байна хэмээн бодох биз. Гэвч биш. Жинхэнэ хөрс шороот газрыг хүний хоёр дахь ээж гэж хэлэх санаатай байгааг маань болгооно буй заа. Яагаад хүн бүрийн хоёр дахь ээж хэн бэ гэвэл:

Нэг. Газрын шүүсийг ууж хүн хүн болдог /ус уухаас эхлээд/

Хоёр. Газрын шимийг хүртэж хүн хүн болдог /талх идэхээс эхлээд/

Гурав. Газрын гүйдлийг дагаж хүн хүн болдог /цахилгаан, соронзон орон зайд/

Дөрөв. Газрын татах хүчийг түшиж хүн хүн болдог /хөдөлгөөний тэнцвэр олж гүйх харайхаас эхлээд/

Тав. Газрын амьсгааг шүтэж хүн хүн болдог /цаг уурын эрхшээлээс эхлээд/

Зургаа. Газрын хишгийг авч хүн хүн болдог /мөөг жимснээс эхлээд алт, мөнгө, зэс, төмөр хүртэл/

Газраас юм авахгүйгээр хүн хүн болохгүй нь бичигдээгүй хууль. Газар бидэнд бүхнийг өгнө. Тэр ч байтугай сэтгэл санаа, зан суртахууныг өгнө. Уулын хүн урт настай ч цочмог зантай байх. Тал газрын хүн тайван уужим зантай ч идэвх дутмаг байх. Ойн иргэд зоригтой ч хардамтгай байх... гэхчлэн хүрээлэн буй орчноос юу эсийг хүн олж авдаг гэх вэ? Сайнаас гадна бас саарыг ч авч мэднэ. Газар усны хорлол болно, лус хилэгнүүлчих нь гэж өвгөд дээдэс маань үе залгамжлуулан захиж гэрээсэлсэн нь учиртай. Гар дээр юм гарчихвал газрын юм гэж ярьдаг нь ч дэмий үг биш. Газарт шүтэж амьд явдаг нь ганц хүн биш. Газарт бүхий л төрлийн амьд амьтан бүгж, орогнож амьдарна. Газарт шороон түмэн нян хорхойноос эхлээд үлэмж биетэн ч шүглэсэн байдаг. Газраас цахилгаан болон соронзон гүйдэл, цацраг туяа хүртэл түгдэг. Газрын илч гэж буй. Газрын жавар гэж бас бий. Тэр бүхэн нь хүнд нөлөөлж насан туршид нь дагалдана.

Дундговийнхон дууч байдаг шиг Увсынхан туульч, Хөвсгөлийнхөн бөөч, Дарьгангынхан хэлэмгий байдаг нь юуных вэ?

Шил дээр ургасан шийжүү будаа

Шимтэй байдаг нь юуных вэ? гэж дуулдаг маань явдалтай.

Хүний бие бялдар, сэтгэл санаа, эрүүл мэнд, авьяас билигт газар зүй, хүрээлэн буй орчны нөлөө тооцох аргагүй нарийн байдаг. Түүнийг харгалзан тооцох талаар өнөөг хүртэл ухаан дутаж, ухаарал хомсодсоор байгаагийн балгаар хүний болоод нийгмийн амьдралын олон үзэгдэл юмс өөрөөр шийдэгдэх, хазгай гишгэх магадлал өндөр хэвээрээ л байна.

Олон ясны уулзвар гэдэг шиг олон эрдмийн уулзвар болсон синергетикийн ухааныг манайд хөгжүүлэх цаг их л оройтож байгаагаас аливаа шинжилгээний ажил түүний үр дүн нь өрөөсгөл байдалтай байна.

Газрын цогцолбор хүчин зүйлийн олон яс нь гэвэл цахилгаан, соронзон, цацраг туяа, гео болоод био эрчим хүч, салхин хорол гээд заавал судлан нэг мөр болгууштай эрдэм ухаан “атар газар” хэвээрээ байна.

Монгол орны соронзон талбайтай холбогдуулан “Соронзон орон ба ухаарлын төв” гэсэн, цаанаа нарийн асуудал дэвшүүлсэн өгүүллийг З.Сэсээр бичсэн нь / Дал №29/ ийм чиглэлээр анхдагчийн хэмжээний чухал санаа юм. Монгол орон сая таван зуун мянга гаруй километр хавтгай газартай гэдэг маань зөвхөн шороот хөрс биш соронзон орон, цахилгаан болон цацраг гүйдлийн солбицон барих талбар гэдгийг бодолцон газрынхаа юмыг танин мэдэх нь эрдэмтдийн байтугай энгийн хүний санаж явах зүйл мөн.

“Газрын юм” гэдэг аугаа нарийн, аугаа нууц, аугаа гүнзгий юм шүү.

Учрыг эргэцүүлэхийн үүднээс соронзон хүчдэлийн талаар энгийн үгээр зарим ойлголтыг хойно дурдъя.

Манай бөмбөрцгийн гадаргуу нь нэлдээ соронзон талбай юм. Соронзон хүчдэлийг эрстэд /э/ хэмжүүрээр тодорхойлдог бөгөөд хойд тал бөмбөрцөгт 0.6 эрстэд, өмнөхөд нь 0.7 эрстэд, бүслүүр дээрээ 0.35 эрстэд геосоронзон хэлбэлзэлтэй тийм л бөмбөрцөг дээр хүн төрөлхтөн аж төрсөөр иржээ. Энэ бол соронзон хүчдэлийн дээд хэмжээ /нэг эрстэд нь 10 гаммтай тэнцдэг/ юм. Тийнхүү дэлхийн соронзон мандал тогтоод соронзон хүчдэлийн тайван байдал соронзон хүчдэлийн тавгүй байдал гэдэг хоёр туйлынхаа хооронд хэлбэлзэж, тэр нь хорвоо дээр аж төрдөг амьтай бүхэнд, урган цэцэглэдэг ургамал бүхэнд хамааралтай байдаг ажээ. Дэлхийн аль ч хязгаарт байсан ялгалгүй соронзон луужингийн зүү нь дэлхийн соронзон уртрагийн дагуу умар, өмнийг алдахгүй заадаг нь гео соронзон талбайн чиглэл буюу бөмбөрцгийн болзолт хавтгайтай тохирч байдаг юм.

Газрын соронзон хүчдэл нь байнгын болоод байнгын бус лугшилттай болой. Байнгын лугшилт буюу үелзэл нь /Pc/ 0.2-оос 600 секундын үечлэлтэйгээр таван төрлийн дэд бүлэг лугшилтад хуваагддаг. Байнгын бус лугшилт хоёр бүлэгт /Pi/ 1-40 юм уу, 40-150 секундийн үечлэлтэй байдаг ажээ.

Дэлхийн соронзон мандлын хувирал өөрчлөлт нь гол төлөв нарны идэвхжилээс шалтгаалдаг. Дэлхийн соронзон шуурга нь 27 өдөрт нэг давтагддаг нь нарны “уур хилэнтэй” давхацдаг билээ. Түүний нөлөөгөөр амьдын хорвоод уур уцаар, үхэл хагацал, осол аваар, эрсдэл гардаг. Хүний бие махбодын мэдрэхүйн босго нь эрчим хүчний 10-12 эрс /см/ хэмжээт нягтрал, гүйдэл хүчдэлийн 10-9 эрс /э.см/ хэмжээт урсгал нь хүний эс тус бүрд оногдох байдалд туйлдаа хүрдэг ажээ. Түүнээс хэтэрвээс ачааллаа даахад хэцүү болдог.

Геосоронзон талбайн нөлөө нь:

а. Оюун мэдрэлийн үйл ажиллагаа

б. Уран бүтээлийн сэтгэлгээ

в. Идэвхгүй гацанги сэтгэлгээнд тус тус хүчтэй тусдаг юм байна.

Дээр дурдсан гурван хэв шинжид гео соронзон хүчдэл нөлөөлөхдөө хүний үр тогтох үед л ямархуу хэмжээний гео соронзон гүйдэл үелзэж байсан тэр л хэрээрээ тусна. Соронзон гүйдлийн нөлөө нь хүний арьснаас эхлээд цусанд хүртэл гүнзгий хамаардаг үзэгдэл.

Цусанд нөлөөлөхдөө өтгөрөх зүг рүү татдаг тул цус харвах, өсөлт болоод бэлгийн хөгжилд тусахдаа өндөр чацтай болох, эрт оворжиход хүргэх бөгөөд эмэгтэй хүний

тухайд үр зулбах, сарын тэмдэг цагаас өмнө үзэгдэх зэргээр илэрдэг нь соронзон үелзлийн нэгэнт илэрхий болсон нөлөө юм.

Тэрчлэнгээр өвс ургамалд болон адгуусан амьтдад соронзон талбайн нөлөө маш нарийн хэмжүүрээр тодорхойлогддог ажээ. Нөгөөтэйгүүр, соронзон гажиг бүхий газар орон нь тэнд аж төрдөг хүмүүс болон ургамал амьтдад сайн болоод саар нөлөөтэй байдгийг нэгэнт шинжлэн судалсан ажээ.

Эсээний агуулгын уялдаа холбоо

Энэ эсээний эхний хэсгийг тайлбарлах найруулгаар, сүүлийн хэсгийг эргэцүүлэх найруулгаар бичсэн боловч хоёул газрын гүйдлийн тухай бичсэнээр нэг санаатай юм. Тайлбарламж нь "төрүүлсэн ээж"-ийг "газар ээж"- тэй харьцуулан, хоёрдогч ээж буюу газар ээжийн тухай хоёр янзаар өгүүлжээ. Өөрөөр хэлбэл, тайлбарламж нь тайлбарлагдаж буй юм, эргэцүүлэмж нь тайлбар болсноороо энэ эсээ нь өвөрмөц бүтэцтэй юм.

Ямар ч байлаа гэсэн газрын соронзон мандал нь зөвхөн газраас өөрөөс нь хамааралтайгаар барахгүй сансрын жолоодлоготой нарийн тогтолцоо юм. Хүн гэдэг түүний үл ойлгогдох, басхүү үл захирагдах нууцгай эргүүлэг дунд төрж өсөөд, өтөлж өнгөрдөг болохоор хүрээлэн буй үл үзэгдэх тэр хүчин зүйлийг танин мэдэж зохилдон аж төрөх нь өлзийтэй шийдэл болох билээ.

*Л.Түдэв 1998*

**б. Эсээнд "газар ээж"-ийн тухай олон жишээ гаргаж, газрын эрчим хүчний нөлөөг судлах АСУУДАЛ дэвшүүлжээ. Үүнийг уг эсээнээс жишээ татаж, тайлбарлая.**

**в. Шууд ба шууд бусаар нэрлэсэн холбоо үгсийг харьцуулан тайлбарлаарай.**

| Шууд бус нэрлэсэн | Шууд нэрлэсэн |
|---|---|
| 1. Газар ээж, хоёр дахь ээж | 1. Бөмбөрцгийн гадаргуу, дэлхий |
| 2. Газрын шүүс | 2. Ус |
| 3. Газрын шим | 3. Талх |
| 4. Газрын гүйдэл | 4. Цахилгаан соронзон |
| 5. Гүйх харайх, тэнцвэрээ олох | 5. Газрын татах **хүчийг түших** |
| 6. Газрын амьсгааг шүтэх | 6. Цаг уурын эрхшээл |
| 7. Газрын хишиг авах | 7. Жимс, мөөг, алт мөнгө, төмөр авах |
| 8. Газар усны хорлол | 8. **Цус харвах,** эрт оворжих, үр зулбах, өндөр чацтай болох, үхэл хагацал, осол |
| 9. Лус хилэгнэх | 9. **Соронзон шуурга**, нарны идэвхжил хоёр давхцах |
| 10. Газрын юм | 10. Яр шарх |
| 11. Шороон түмэн нян хорхой | 11. (үй олон нян хорхой) |
| 12. Хазгай гишгэх | 12. Эрчим хүчний нягтрал, гүйдэл хүчдэлийн хэмжээт урсгал түйлдаа **хүрэх**, хэтэрвэл **ачааллаа даахгүй** |
| 13. Олон ясны уулзвар гэдэг шиг | 13. Цахилгаан соронзон, цацраг туяа, гео болоод био эрчим хүч, **салхин хорол** |

**г. Эсээг дахин уншаад дараах загварыг гүйцээ.** *(46 дугаар талын загварыг харна уу?)*

**Бодитой баримт жишээ**

1. Газар ээжийн гараас хүн зургаан зүйлийн юмыг авч амьдардаг болох баримтыг дурджээ

**Үйл ба хэрэг явдлын харьцаа**

?

2. ..................................................
..................................................

**Газрын юм**

**Санал, бодол сэтгэгдэл**

4. Газраас цахилгаан ба соронзон гүйдэл, цацраг туяа, гео болоод био эрчим хүч, салхин хорол түгж байдаг тул Дундговийнхон дуучин, Увсынхан туульч, Хөвсгөлийнхөн бөөч, Дарьгангынхан хэлэмгий байдаг байж болох юм.

**Дэвшүүлсэн асуудал**

?

3. ..................................................
..................................................

**д. Дараах төлөвлөгөөний дагуу энэ эсээг хурааж бичье.**

1. Газар ээжийн сайн хишиг, саар хорлол
2. Газрын юм хүнд нөлөөлөх нь
3. Газрын юм олон ясны уулзвар шиг цогцолбор хүчин зүйл болох нь
4. Дэлхийн соронзон мандал нь нарны идэвхтэй холбогдох нь
5. Соронзон талбайн гүйдэл хүнд хэрхэн нөлөөлөх вэ?
6. Үл ойлгогдох, үл захирагдах нууцгай эргүүлгийг хүн танин мэдвэл зохих нь

## ХЭЛ ЗҮЙН ХЭРЭГЛЭЭГ ЗАДЛАН ШИНЖИЛЬЕ

*Дасгал 21* **а. Эсээнд буй нэр томьёонууд үүссэн аргыг тайлбарлая.**

- Холбоо үгээр

Гео+соронзон:
- Талбай
- Гүйдэл
- Хүчдэл
- Мандал
- Луужин
- Уртраг
- Шуурга
- Гажиг бүхий газар орон

Нэр томьёо үүсэх нь үгийн сан баяжих нэг арга юм. Нэр томьёо нь шинжлэх ухааны ойлголтуудыг нарийвчлан тэмдэглэдэг. Тиймээс эргэцүүлж бичихдээ нэр томьёог хэрэглэх нь шинжлэх ухааны бодит үндэслэлтэй болгодог.

- Дагавраар

Энэ эсээнд "хүч-д-л, хэлбэ-лз-л, урт-раг, чиг-л-л, болз-л-т, луг-ш-лт" гэх зэргээр үүсмэл үг олонтоо орж, ихэвчлэн нэр томьёо болсон байна. Тэгвэл дараах нэр томьёонууд яаж бүтсэнийг задалж ярилцъя.

үелзэл, үечлэл, идэвхжил, хэмжээт, нягтрал, гүйдэл, ачаалал, ажиллагаа, сэтгэлгээ, үзэгдэл, хөгжил, хэмжүүр

**б. "Хүний бие махбодын мэдрэхүйн босго нь эрчим хүчний 10-12 эрг /см/ хэмжээт нягтрал, гүйдэл хүчдэлийн 10-9 эрг/см хэмжээт урсгал нь хүний эс тус бүрд оногдох байдалд туйлдаа хүрдэг ажээ. Түүнээс хэтэрвээс ачааллаа даахад хэцүү болдог" гэсэн хоёр өгүүлбэрт байгаа эсрэг санаа бүхий үгсийг олж тайлбарлана уу?**

**в. Эсээнд байгаа адилтгалаар бүтсэн холбоо үгийг түүж, ямар үүргээр орсныг ярилцаж ойлговол уншигчийн сэтгэлд хүрэхүйц аргыг мэдэж авна.**

*Үлгэрлэвэл: "мэдрэхүйн босго" гэдэг нь гэрийн босго гэсэн бодит утгаас адилтгалын аргаар үүсэж, хязгаар зааг байгаа тухай утга илэрхийлж дэвшүүлсэн асуудлыг илүү тодорхой болгосон байна.*

мэдрэхүйн <u>босго</u>, нарны <u>уур хилэн</u>, ачааллаа <u>даах</u>, хэмжээт <u>урсгал</u>, цус <u>харвах</u>, нууцгай эргүүлэг, газар ээж, газрын гүйдэл, газрын амьсгаа, газрын юм

**г. "Газрын юм" эсээний өгүүлбэрийн бүтэц, үүргийг ажиглавал янз бүр байна. Тэдгээрээс сонгосон өгүүлбэрийг задалж үзье.**

- Ямар ч байлаа гэсэн газрын соронзон мандал нь зөвхөн газраас өөрөөс нь хамааралтайгаар барахгүй сансрын жолоодлоготой нарийн тогтолцоо юм.
- Хүн гэдэг түүний үл ойлгогдох басхүү үл захирагдах нууцгай эргүүлэг дунд төрж өсөөд, өтөлж өнгөрдөг болохоор хүрээлэн буй үл үзэгдэх тэр хүчин зүйлийг танин мэдэж зохилдон аж төрөх нь өлзийтэй шийдэл болох билээ.

I. Ямар ч байлаа гэсэн газрын соронзон мандал нь зөвхөн газраас өөрөөс нь хамааралтайгаар барахгүй *гэсэн нэг гишүүнийг авч үзвэл хамааралтай - (г) - аар барахгүй* үйлдэхийн тийн ялгал, үгүйсгэх утга бүхий тодотгон холбох нөхцөлөөр, нэг талаар "жолоодлоготой" гэсэн тодотгол гишүүнтэй нөгөө талаар "тогтолцоо юм" гэсэн нэр өгүүлэхүүнтэй холбогджээ. Ингэснээр өөрөөс нь хамааралтайгаас гадна "илүү нарийн болох" гэсэн утгыг харуулсан зэрэгцсэн гишүүний үүрэгтэй байна.*

II. ...сансрын жолоодлоготой нарийн тогтолцоо юм.

- тогтолцоо юм* - (тогтолцоотой байна). Одоо цагаар төгсгөх нөхцөлөөр хэлбэржсэн "бай-на" хэмээх үйл үг нь тэг хувилбараар илэрчээ. ...газрын соронзон мандал нь (нарийн) тогтолцоо юм" гэж баталсан утгыг илтгэжээ.

Дараачийн өгүүлбэрт байгаа түүний гэдэг үг нь газрын соронзон мандал гэсэн нэр томьёогоор илэрч нэрлэхийн тийн ялгалаар хэлбэржсэн өгүүлэгдэхүүнийг хураан төлөөлсөн холбох үүрэгтэй заах төлөөний үг юм.

III. Хүн гэдэг түүний үл ойлгогдох басхүү үл захирагдах нууцгай эргүүлэг дунд төрж өсөөд, өтөлж өнгөрдөг болохоор хүрээлэн буй үл үзэгдэх тэр хүчин зүйлийг танин мэдэж зохилдон аж төрөх нь өлзийтэй *шийдэл*

*болох билээ.* Энэ өгүүлбэрийг задалбал дараах байдалтай болно. Эдгээр өгүүлбэрийг дээрх аргаар тайлбарлавал илүү сайн ойлгоно.

1. түүний үл ойлгогд - х
2. басхүү үл захирагд - х
3. Хүн гэдэг төрж өсөөд, өтөлж өнгөрдөг болохлоор -
4. төр - **ж,**
   өс - **өөд,**
   өтөл - **ж**
5. өнгөрдөг бол - хлоор
6. хүрээлэн буй - (бай) + аа
7. үл үзэгд - х
8. тэр хүчин зүйлийг танин мэд - **ж,**
   зохилд - **н**
   аж төр - х
9. өлзийтэй шийдэл болох билээ.

Ийм 13 санааг нэгэн өгүүлбэрт холбон найруулах нь хэл зүйн үндсийн утга, нөхцөлийн үүргийг нарийн мэдэхтэй холбоотой болно.

**д. Эсээнд эсрэг тэсрэг хоёр хязгаарыг заасан "дээд хэмжээ, тайван тавгүй байдал, хоёр туйлын хооронд, умар өмнө, байнгын ба байнгын бус, хүний биеийн мэдрэхүйн босго, туйлдаа хүрэх, арьснаас эхлээд цусанд хүртэл, сайн болоод саар нөлөө, төрж өсөөд, өтөлж өнгөрдөг" гэх мэт үгсийг нэлээд хэрэглэснийг ажиглан зохиогчийн найруулах ур маягаас суралцаарай.**

## ЗОХИОГЧИЙН АШИГЛАСАН БАРИМТ, ЖИШЭЭНД ДҮГНЭЛТ ГАРГАЯ

*Дасгал 22* **а. Эхийг гүйлгэн уншихдаа цогцолбор бүрийн гол санааг түлхүүр үг эсвэл өгүүлбэрээр тоймлон тэмдэглээрэй.** *Үлгэрлэвэл:*

I. Цэцэн мэргэн үг хэллэг нь манай ард түмний туршилтын үр дүн юм.
II. Номын садан хэмээх үг манай ардын олон зуун жилийн түүхтэй үг.
III. Долоо хоногийн нэр нь Ассир, Вавилоноос сурвалжтай байжээ**.**

I. Цэцэн мэргэн үг хэллэг
II. Номын садан
III. Долоо хоногийн нэр

### Номын садан

(1) Манай монгол ардын хэлэнд цэцэн мэргэн, гайхалтай гүн утгатай, зүйр сайхан үгтэй хэллэгийн зүйл өдий төдий бий. Тэр бол манай ард түмний олон зуун жилийн турш шалгарсаар ирсэн мэргэн амжилт, нарийн туршилтын үр дүнг товчилсон зүйл гэж үзүүштэй.

(2) Тийм сонин хэллэгийн нэг нь НОМЫН САДАН гэдэг сайхан хэллэг бий. Үүнд садан гэдэг үг бол хамгийн ойр дотно хүн гэсэн үг тул, төрөл садан, нөхөр садан, садан нөхөр гэх зэргээр бид ойр төрлийн хүн, дотно ойрын нөхөр гэх санаагаа нэвтрүүлэхдээ садан гэдэг үг хэрэглэдэг учир тэр садан гэдэг үгийг номтой холбон номын садан гэж манай ардын зохиосон хэллэгийг сонсонгуут,

номоос холддоггүй, номоос салдаггүй, номд хамгийн ойр дотно, номд их дуртай хүний дүр миний сэтгэлд ургах ажээ. Уран зохиол үздэггүй, яруу найргийн зүйл сонирхдоггүй учраас амттай сайхан зүйр үгийн тэр амты нь мэдэхгүй, гагцхүү албан акт тогтоолын үгээр сэтгэдэг болчихсон цөөхөн гэгчийн үгтэй хүн ч гэсэн НОМЫН САДАН гэдэг ардын хэллэгийг сонсоод сэтгэлд нь эрхбиш нэг юм орж, албан хэдхэн үгийнхээ элэгдсэн сампинг цээжиндээ няслаад “номтой нөхөрлөдөг” гэдгийг “ингэгддэг, байгдана” гэж дүгнэх вий. Номын садан гэсэн энэ үг манай ардын хэлэнд олон зуун жилийн түүхтэй үг бөгөөд ном гэсэн үг нь монгол хэлэнд эртний герег* хэлнээс орсон үг. Одоо цагийн адил янз бүрийн хэвлэл байгаагүй, дээр цагт манай ардууд сонирхсон ном зохиолоо хүнийг гуйн орчуулгаж хэдэн морь тэмээ зэргийн бод малаар үнэ таацуулан бодож, сонирхсон номоо хөлслөн бичүүлж авах зэргээр хэчнээн хүч хөрөнгө зарж ном цуглуулдаг байжээ. Тэр цуглуулсан номоо бичигтэн ардууд өөрсдөө үзээд барахгүй нөхөр садан, таних хүн, айл саахалтынхандаа сонин болгон ярьж өгдөг сайхан заншилтай байжээ. Тэгээд бичгийн зохиол амаар дамжин, аман зохиол болж дамжихдаа яв явсаар хэдэн хэл дамжин түгдэг ч ёс байлаа.

(3) Хүн төрөлхтний соёлын түүхийг сонирхон үзэхэд, хэдий алсалсан хол тив хэмээвч олон улс үндэстний харилцсаар ирсэн баримт өдий төдий олон үзэгддэг нь сонин бөгөөд манай Монголын ард түмэн ч хүн төрөлхтний тэр их соёлын хэлхээ харилцаанд хувь нэмрээ оруулж, соёлын өвийг уламжлалцах буухиа уралдаанд үүргээ гүйцэтгэлцэж байсан байна. Энд ганц нэгэн жишээ дурдахад, бидний долоо хоног, ням, даваа, мягмар, зарим газар бас адьяа, сумьяа, ангараг, бас зарим нутагт наран гараг, саран гараг, улаан нүдэн гараг гэж хэлэлцдэг долоо хоногийн нэр бол герман хэлэнд Зоннтаг* буюу монголчилбол наран өдөр, англи хэлэнд сандэй буюу мөн наран өдөр, герман хэлэнд монтаг буюу саран өдөр, англи хэлэнд мундэй буюу мөн саран өдөр, герман хэлэнд динстаг, англи хэлэнд тюздэй буюу дайсуп тэнгэрийн өдөр гэдэг нь дайнд морддог улаан нүдэн гараг гэдгийн утгатай яг нийлж байгаа нь соёлын түүхийн үүднээс үзэхэд хоёр өөр тивд байдаг монгол, англи, герман гурван улсын хэлэнд ийм адил зүйл байдаг нь эрхбиш сонин учиртай яа! Соёлын түүх судлаач, Англи, Герман, Франц зэргийн улсын хэлэнд долоо хоногийн нэр орохдоо эртний Герег, Ромын соёлоос уламжилсныг шинжин олжээ. Тэр Герег, Ромын* соёлын түүхийг судлагсад Герег, Ромын соёлд эртний Ассир, Вавилон* гэдэг дээр эрт сөнөсөн улсын соёлын нөлөө тусаж, долоон хоногийн нэр нь Ассири Вавилоноос уламжилсан сурвалжтай байжээ.

(4) Ассир, Вавилоны соёлын уламжлал нь Европ тивийн зүг эртний Герег, Ром улсаар дамжин дэлгэрээд, Ази Энэтхэгээр дамжсан нь манай монгол хэлэнд дээр цагт шууд Энэтхэг орчуулгаар адьяа, сумьяа, ангараг гэж олон зуун жилийн өмнө монгол хэлэнд орсныг монгол бичиг хадгалж, бас манай улсын зарим аймагт одоо ч тэгж нэрлэдэг нь тэр хавь нутгийн ардууд, эртний нэр уламжлалыг амаар дамжуулсаар иржээ.

(5) Тэгээд, Төвөд улс Энэтхэгээс долоо хоногийн нэрийг төвөдөөр орчуулж нэрлэснийг монголчууд арван долдугаар зууны үеэс хойш төвөдөөр нь ням, даваа, мягмар гэж аваад зарим нэг нутагт эртний Энэтхэгээс Англи, Герман шиг өөрийнхөө хэлээр тэр хэдэн мянган жилийн тэртээх Ассир, Вавилон нэрийг орчуулж авсан нэр явж байгаа юм. Ингээд хэдэн мянган жилийн өмнө Евфрат* мөрний хавьд үүссэн Вавилон улсын соёлын зүйл Ази, Европоор түгэхдээ манай

ардын соёлын өв хэлэнд бас ороод явж байгаа үүнтэй адил сонин зүйл тун их бий.

(6) Орос хэлэнд яблоко гэдэг жимсийг монголчууд алим гэдэг нь мажаар гэдэг унгар болон турк, татаар башкир, хиргис, тажиг хэлний нэгэн адил алим гэж нэрлэдэг бас учиртай бөгөөд соёлын түүхэнд Дундад Азитай их харилцаатай байсны гэрч юм шүү! Чихэр жимсний зүйлийг монголчууд дээр эрт цагт Дундад Ази, Иранаас ирүүлж хэрэглэдэг байсан учраас Дундад Ази Иран үг нэр Монгол газар ирэхдээ зам дагуугийн улсын хэлэнд орж, бас нэгэн адил хэлийг нь баяжуулсан учир монголтой нийлэх зүйл олон бий. Жишээ нь, Оросоор гранат гэдэг жимсийг узбек, тажик, монгол цөм анар гэдэг. Иран гаралтай шабтал гэдэг монгол үг бол орос хэлэнд бас шептала гэж нэрлэдэг нэгэн зүйл жимсний нэр, Иран хэлнээс монголчууд бас хурма гэж нэг зүйлийн жимсний нэр авсан, Орос хэлэнд тэр нэр бас орж одоо ч хурма гэж нэрлэдэг. Иранаас инжир гэдэг жимсний нэр монгол хэлэнд орсон нь орос хэлэнд бас инжир гэж нэрлэдэг. Дээр цагт Иранаас монголчууд чихэр их хэрэглэдэг байж. Тэгээд иран хэлнээс монгол бичигт шихэр гэсэн үг орж, аман ярианд сунжирсхийгээд чихэр болжээ. Тэгэхэд тэр иран үг Европ зүгт орос хэлэнд сахар болж ороод, герман хэлэнд цүккэр болоод англи хэлэнд шугар гэсэн үг болоод, иран хэлэнд шукара гэдэг нь араб хэлэнд суккар болоод дэлхийд түгсэн нь нэг үг ийм олон хэлэнд хэл хэлний аялгуу дагаж, одооны монгол хэлэнд чихэр, одооны орос хэлэнд сахар болох зэргээр түгжээ. Ном үздэггүй хүн, боловсрол нимгэн бөгөөд орос хэл мэдэхгүй хүн бол ираны энэ нэгэн үг хэдэн жилийн дотор ийм их аян хийж, хэл хэлэнд ороод орос сахар, монгол чихэр гэдэг нь яг нэг нэр байгааг яахин мэдэх ажээ.

(7) Оросоор ном хэвлэл үздэг манай залуучууд Абиссиния*, Эфиопия* гэдэг улс Африкт бийг андахгүй аваас англи, герман, франц хэлтэй залуучууд Этиопи гэдэг улсыг андахгүй, чех хэл мэддэг залуучууд Хабеш гэхэд андахгүй боловч монгол бичиг толинд тэр улсыг Этиопи гэж нэрлэсээр олон зуун жил болсныг лав сонин мэдээний орчуулагч нар мэдээгүй нь Эфиопия гэж бичдэгээс илэрхий. Тэгэхэд бар шиг цоохор, тэмээ шиг урт хүзүүтэй нэг амьтны нэр нь манай монгол хэлэнд анааши гэж байдаг нь яг тэр этиопи хэлнээс монгол хэлэнд орсон нэр бөгөөд XVIII зууны монгол толь бичигт анаашийг Этиопи улсад байдаг гэж тайлсан байдаг.

(8) Олон улсын үлгэрийн зүйлийг сонирхон үзэхэд монгол ардын хэлэлцдэг үлгэртэй сэдэв санаа яг ав адилхан үлгэрийн зүйл дэлхийн олон улсад өдий төдий байдаг. Энэ бол бас учиртай хэрэг бөгөөд дэлхийн олон улсын үлгэрийн зүйлийг харилцан тархааж нэвтрүүлэхэд манай монголын ард түмэн их л дээр цагаас оролцож байсны гэрч баримт нь байгаа хэрэг. Ганц жишээ дурдахад, Энэтхэг гаралтай Үлгэрийн далайд Илдандийн үлгэр гэж сонин үлгэр байдаг. Тэр үлгэрт Илдени буюу Илданди гэдэг нэгэн хүн хүний үхэр зээлдэж аваад алдсаны улмаас заргаанд чирэгдэж, замдаа зугтаах гэж айлын хашаан дээгүүр харайгаад цаана нь байсан хүн дээр үсрэн бууж аваад, унд гуйх гэж айлд ороод хүний хүүхэд дээр мэдэлгүй сууж хүүхдийг нь алан хөглөсөн явдал гарсан нэгэн үлгэр монгол ардын аман зохиолд ороод хэдэн үлгэр болж салсан зүйл байгаагаар барахгүй орос ардын үлгэрт орж, Шемяка заргачийн хэрэг тасалсан үлгэр болж Оросын ард түмэн тэр үлгэрийн сэдэвт өөрийн байдлаас бас оруулан, авлигач заргачийг шүүмжилсэн ёгт үлгэр болгосон сонин үлгэр бол тэр Энэтхэг, Монгол үлгэртэй гарваль, сэдэв нэгтэй бөгөөд М.Горький үлгэрийн тухай хөөрхөн өгүүлэлдээ ингэж үлгэрийн зүйл олон улсыг эргэн тойрч явдгийг онцлон тэмдэглэсэн билээ. Иймд манай залуучууд өөрийнхөө ард түмний соёлын өвийг судлан мэдэх зэргээр хүн төрөлхтний соёлын

түүхэнд Монголын ард түмэн ямар нэмэр оруулсныг гаргаж өгөх зэргээр судлах шинжлэх өдий төдий сонин бөгөөд огт хүн судлаагүй зүйлийг дэлхий дахинд гаргаж өгөх цаг үе нь ч болоод, олон улсын соёлын судлалд монгол улсын сэхээтэн тэр зүйлийг судалж нийтийн шинжилгээнд нэмэрлэх цаг нь болж байна. Олон улсын үлгэр судлаачин дэлхийн олон улсын үлгэрийн сэдвийг нэгтгэж дэвтэр болгоод, ямар үлгэрийн сэдэв нь ямар ямар улсад байдгийг судалдаг байна. Манай залуучууд тэр дэвтэртэй нийлүүлж монгол ардын үлгэрийг авч тулгавал учир тоймгүй сонин юм их гарна. Соёлын өв түүхийн зүйлээс сэдэвлэж дурдахад ийм байна.

(9) Эдийн боловсролоос авч үзэхэд бас өдий төдий сонин юм их гарна. Ганц нэг жишээ дурдвал, манай ардууд тугал бярууныхаа хамарт зарааны арьс, модоор хамагч гэж нэг юм зүүж, бэлчээрт хамаагүй хөхүүлэхгүй гэж хэрэглэдэг. Тэгэхэд Азиас гаралтай мажар гэдэг унгар малчин ард яг тийм юм хэрэглэдэг нь эрт цагийн эдийн боловсролоор холбоо хэлхээ нэгтэй байсны шинж биз ээ. Тамхийг монголчууд татсаар олон зуун жил болж, мэндлэхдээ ганс тамхи, хамрын тамхи барилцдаг ёс бий. Үүнд тамхийг Европт Америк тив нээснээс хойш олж мэдээд америкийн хэлнээс үг нэрийг нь авчээ. Тэгэхэд, монголын тамхи гэдэг нэр, хуучин бичигт тамхи гэж бичдэг нь эртний дуудлагаар тамаки гэж байсан үг монгол хэлэнд “б” нь “м” болдог ёс бий. Тэр учраас табаки гэсэн үг тамаки болоод, тамаки нь тамахи болж, тамахи нь тамхи болон сунжирсныг орос хэлэнд табак, англи хэлэнд тобакко, франц хэлэнд табак, 1555 онд анх испани хэлний табако гэдгээс гарчээ. Испанчууд Америк тивийг нээн эзлэхдээ, америк нутгийн тамхийг авсан байжээ. Америкийн индиан аймгийн хүмүүс мэндлэхдээ ганс тамхи барьдаг учраас байлдаж муудалцаад, эвлэрэн найрамдахдаа ганс тамхиа барьдаг байсан учраас эв найрамдал, энх тайвны ганс барих ёс байж. Н.Хрущевт нэг америк хүн тэр эртний ёсоор энх тайвны ганс бэлэг өгснийг сонин хэвлэл үздэг хүн үзээ биз ээ...

*Б.Ринчен*

Тайлбар:

- * *Ефрат, Тигр хэмээх хоёр мөрний хөндийд манай тооллын өмнөх XIV-IX зуунд эдүгээгийн Иран, баруун өмнөд Иран, дорнод Сири, зүүн өмнөд Түрэгийг хамарсан газар нутагт Месопотам (герегээр гол мөрнүүдийн дундах)-ын соёл иргэншил ассирчуудын дунд эрчимтэй хөгжиж байв. МТӨ 605 онд Ассирийг Мидии, Вавилон сөнөөжээ.*
- * *Одоогийн Багдадаас зүүн хойшоо, эртний Месопотамын нутагт манай тооллын өмнөх IX-VI зуунд оршин байсан Вавилоны амьдралын тухай баялаг мэдээлэл бүхий нэртэй хуулиуд бий. Вавилоныг персүүд эзлэн авчээ.*
- * *Герегийн хот улс нь МТӨ VI-V зууны үед Афин, Спарт, Коринф зэрэг хот улсууд байсан ба Македоны Александр (МТӨ 356-223) Герегээс хойд Энэтхэг хүртэлх өргөн уудам газартай эзэнт гүрнийг бий болгожээ.*
- * *Аббиссини - Этиопийн хуучин нэр бөгөөд түүний албан ёсны бус нэр. Этиоп улс Африкийн зүүн хойдод орших ба 30 гаруй сая хүн амтай, албан ёсны хэл нь семит-хамит язгуур хэлнээ хамрах амхар хэл юм.*
- * *Ром хот МТӨ 753 онд байгуулагдсан ба “Очлоо, Үзлээ, Яллаа” гэсэн алдарт үгээ хэлсэн Юлий Цезарь (МТӨ 100-44) Ромын Бүгд Найрамдах Улсыг захирч байв. Ром нь МТ I зууны сүүл гэхэд асар их баялагтай, Газар дундын тэнгис, ойрх дорнод, хойд болон төв Европын нэлээд*

*нутгийг хамарч байсан бөгөөд Ромын эзэмшил нутаг дээр 50 орчим сая хүн амьдарч байжээ.*

**б. Монголчуудаас хүн төрөлхтний оюуны болон эдийн боловсролд оруулсан хувь нэмэр хийгээд дэлхийн соёлт орнуудтай эртнээс харилцаатай байсныг батлах баримтуудыг ялгаж бичээд ямар баримт болохыг товч тодорхойлж аль баримт сонирхолтой, аль баримт сонирхолгүй байгааг тэмдэглэнэ үү.**

**в. Аливаа эсээг бичихэд сонирхолтой баримт, найдвартай баримт хоёрын алиныг нь хэзээ сонгох ёстой гэж бодож байна вэ? Санал бодлоо солилцож ярилцаарай.**

Эсээнд юуны тухай ямар асуудлыг хөндөж, хэнд зориулж бичиж байгаагаас шалтгаалан баримтыг өөр өөрөөр сонгоно. Жишээлбэл: бага насны хүүхдүүд юм уу аль эсвэл олон янзын мэдлэг боловсролын түвшинтэй хүмүүс унших бол ихэвчлэн сонирхолтой баримтуудыг сонгодог. Харин олон талаас нь судалж үзсэнээ харуулах бол мэргэжлийн үг хэллэг, шинжлэх ухааны нэр томьёо, тоон баримт судалгаа бүхий үндэслэлтэй, найдвартай баримтууд зайлшгүй хэрэг болно. *Д.Эрдэнэсан*

**г. Эсээнд байгаа шүүмжлэлт санаанууд ямар үүрэгтэй байгааг тодорхойлно уу.** Жишээ нь:

“ингэгддэг” “байгдана”

-гд бүтээврийг буруу хэрэглэсэн

→ Эсээнд дэвшүүлсэн асуудлыг тодруулахын тулд буруу хандлага байгааг сануулж шүүмжилсэн

**д. Эсээний сэдэв буюу асуудал, бүтцийг дараах загвар ашиглан гүйцээж тайлбарлана уу.**

**Эхлэл**

...Тийм сонин хэллэгийн нэг нь НОМЫН САДАН

Тайлбарлагдаж буй юм .............?

?.......

**Үндсэн**

тайлбар

алим | ?....... | ?....... | ?....... | ?.......

Орос хэлэнд яблоко гэдэг жимсийг монголчууд алим гэдэг нь мажар гэдэг унгар болон турк, татар, башкир, хиргис, тажик хэлний нэгэн адил алим гэж нэрлэдэг нь бас учиртай бөгөөд соёлын түүхэнд Дундад Азитай их харилцаатай байсны гэрч юм шүү!...

?.......

**Төгсгөл**

Н.Хрущевт нэг америк хүн тэр эртний ёсоор энх тайвны ганс бэлэг өгснийг сонин хэвлэл үздэг хүн үзээ биз ээ...

?.......

## ХЭЛ ЗҮЙН ХЭРЭГЛЭЭГ ЗАДЛАН ШИНЖИЛЬЕ

- *ганс тамхи, тугал бяруу (зүйлийн утгатай зэрэгцсэн үг)*
- *улс үндэстэн, айл саахалт, (ойролцоо утгатай зэрэгцсэн үг)*
- *өдий төдий, хэлхээ холбоо (төсөөт утгатай зэрэгцсэн үг)*
- *үсрэн бууж авах, зээлж аваад алдсан (эсрэг утгатай зэрэгцсэн үг)*

Монгол хэлний зэрэгцсэн нийлмэл үгээр нэгийг санаж, нөгөөг сэтгэдэг учраас ойролцоо ба төстэй, эсрэг ба зүйлчилсэн хэлц холбоо үг бүтнэ. Мөн өгүүлбэр, цогцолбор ч зэрэгцэж бүтнэ.

### Зэрэгцсэн нийлмэл үгийг задлах алхам

1. Ямар утгатай,
2. Ямар аймгийн үг
3. Өөр хоорондоо юугаар яаж холбогдсон
4. Ямар утгаар зэрэгцсэн
5. Ямар нийлмэл үг
6. Өгүүлбэрт яаж хувилсан байдлаар нь тайлбарлана.

*Үүнд “ойр дотно” гэсэн зэрэгцсэн үг нь*

1. *Санаа сэтгэл таарсан элгэмсүү гэсэн утгатай*
2. *Заримдаг хувилах нэрээс үүсэлтэй тэмдгийн нэрээр илэрсэн*
3. *Зэрэгцэх утгатай тэг холбоосоор холбогдсон*
4. *Ойролцоо утгаар зэрэгцсэн*
5. *Үгийн санжсан*
6. *“Хамгийн ойр дотно хүн” гэсэн холбоо үгнээ “хүн” гэсэн жинхэнэ нэрд тодотгох утгатай тэг үндсээр холбогджээ.*

### Угсарсан нийлмэл үгийг задлах алхам

1. Ямар утгатай
2. Ямар ямар үгсийн аймгаас бүтсэн
3. Юугаар яаж холбогдсон
4. Ямар нийлмэл үг бүтсэн
5. Өгүүлбэрт яаж хувилснаар нь тайлбарлана.

*Үүнд, “Бод мал” гэсэн нийлмэл үг нь*

1. *“Урт хөлийн мал” гэсэн утгатай*
2. *Жинхэнэ нэр нь жинхэнэ нэрээ хавсарч бүтсэн*
3. *Тодотгох утгатай тэг үндсээр холбогдсон*
4. *Үгийн санжсан холбоо үг*
5. *“бод малаар үнэ таацуулан...” гэж хэмжээ заасан утгатай үйлдэхийн тийн ялгалаар “таацуулах” гэсэн үгнээ захирагджээ.*

**Дасгал 23** **Нийлмэл үгсийг ялган дээрх алхмын дагуу тайлбарлаарай.**

долоо хоног, буухиа уралдаан, чихэр жимс, наран гараг, ард түмэн, номын садан, эргэн тойрох, сэтгэлд ургах, эдийн боловсрол, хувь нэмэр

**Дасгал 24** **Өгүүлбэрийг холбох үүрэгтэй орсон хэл зүйжсэн холбоо үгсийг утгатай нь зөв харгалзуулаарай.**

Зэрэгцүүлэн холбох
Утга нь: батлах, ахиулах лавшруулах, тоочин тодорхойлох, жишин эсрэгцүүлэх, хоёр зүйлээс нэгийг болзон сонгоод нөгөөг эс сонгох

| А | Б | В | Г | Д |
|---|---|---|---|---|
| - ...хүрэхийн хамт мөн (гэрээс)...<br>- ...Мөн тэр дорхноо | - ...ээрэх нь битгий хэл...<br>- ...хийх нь байтугай... | - ...хархан болоод дугариг...<br>- ...үг бөгөөд ном гэдэг... | - ...Харин хөлдөхийн даваан дээр...<br>- ...Гэвч хурднаас айх... | - ...зүүж өгдөг. Эсвэл оёж өгдөг.<br>- ...байрлуулснаас нэг бол солиорох, нэг бол аажмаар доройтож... |

Угсруулан холбох

Утга нь: шалтгааны, харьцуулсан, цагийн, орны, зорилгын.

| А | Б | В | Г | Д |
|---|---|---|---|---|
| - ...зугтаах гэж...<br>- ...бодсоны ачаар...<br>- ...санахын эрхэнд... | - ...мяралзан жирвэгэнэ-хийн дунд... | - ...өргөс авах мэт...<br>- ...захисан ёсоор...<br>- ...заасны дагуу... | - ...нээснээс хойш...<br>- ...хүрэхээс өмнө... | - ...хэрэглэдэг учир...<br>- ...гэсэн үг тул...<br>- ...алдсаны улмаас... |

*Дасгал 25* **"Илданди гэдэг нэгэн бээр хүний үхэр зээлдэж аваад алдсаны улмаас зарганд чирэгдэж, замдаа зугтаах гэж айлын хашаан дээгүүр харайгаад цаана нь байсан хүн дээр үсрэн бууж аваад, унд гуйх гэж айлд ороод..." гэсэн өгүүлбэрийн гишүүдийн утга, үүрэг, хэлбэржилтийг шинжлэн задлаарай.** *Үлгэрлэвэл:*

**а. Хүн –**

1. Бодитой оршин байгааг заан нэрлэсэн
2. Нэрлэхийн тийн ялгалаар хэлбэржиж
3. Оюун төгөлдөр амьтан гэсэн утгатай
4. Жинхэнэ нэрээр илэрсэн
5. зээлдэж аваад... зэрэг төгс бус өгүүлэхүүнтэй харилцан угсарч
6. өгүүлбэрт өгүүлэгдэхүүн гишүүн болжээ.

**б. хашаан дээгүүр**

1. орны утгатай
2. орон цагийн нэрээр хэлбэржиж
3. юмыг хүрээлэн хорих, халхлахаар тойруулж барьсан зүйл гэсэн утгатай
4. ЖН – ээр илэрсэн
5. зээлдэж аваад .... зэрэг төгс бус өгүүлэхүүнд захирагдаж
6. өгүүлбэрт байц гишүүн болжээ.

**Эсээг олон талаас задлан шинжлэх нь**




### Үг, өгүүлбэр, цогцолборыг зэрэгцүүлэн холбох үгс

| | |
|---|---|
| салгах, ялгах: | ба, бөгөөд, буюу, болон, болоод, агаад, хийгээд |
| жиших, эсрэгцүүлэх: | гэвч, авч, боловч, гэтэл, атал, бөгөөтөл, эсвэл, бол тэгвэл, нэг бол, ч, гэсэн, тэгтэл, тэглээ ч гэсэн, харин |
| ахиулах, лавшруулах: | мөн, байтугай, үл барам, барахгүй, өөрөөр хэлбэл, төдийгүй, цаашилбал, түүнчлэн, бас, юм уу аль эсвэл |
| тайлбарлах, шалтгаан үрийг гаргах: | иймээс, ийм учраас, иймд, ингэхлээр, хэрэв, тиймээс, тийм учраас, тэгэхлээр |

### Үг, өгүүлбэр, цогцолборыг угсруулан холбох үгс

орчим, гаруй, шахам, дахин, удаа, хавьцаа, эргэм, шиг, мэт, адил, чинээ, тушаа, турш, бүр, тухай, талаар, хүртэл, төлөө, тулд, учраас, улмаас, дагуу, ялдамд, дашрамд, хэрд, болбол, аваас, бөгөөс дор, тутам, алдад, үед, замд г.м.

**Дасгал 26** **а. Эсээний загварт тулгуурлан тайлбарласан эсээ бичих төлөвлөгөө хийнэ үү.** (46 дугаар талаас үзнэ үү.)




- Бичих сэдвээ сонгох
- Баримт хэрэглэгдэхүүн
- цуглуулах
- Хэрэглэгдэхүүнээ цэгцлэх
- Бүтэц зохиомжоо бодож төлөвлөх

**б. “Инээд”-тэй холбогдолтой дараах баримтаас сонгон ашиглахын зэрэгцээ сэдвийн хүрээнд өөр өөр баримт олж учир зүйн дараалалтай тайлбарласан эсээ бичнэ үү.**

* Инээх гэдэг бол хүнд заяасан нэг онцгой шинж бөгөөд баярлах, сэтгэлийнх нь илрэл юм. Хүүхэд эхээс төрөөд 14-16 долоо хоногийн дараа инээж эхэлдэг. 4 сартайгаасаа эхлээд жинхэнээр инээж сурдаг байна. Инээхэд тархинд цусан тэжээл нэмэгддэг.

* Инээд бол хувийн болоод нийгмийн шинжтэй үзэгдэл юм. Тиймээс ганцаараа инээх нь ховор. Хоёулаа болон олуулаа байхдаа хүн инээдэг.

Баясан инээх, догдлон инээх хоёрын аль аль нь хүний сэтгэл санааг амарлиулдаг. Дал наслахад европ хүн 623 өдөр инээсэн байдаг.

* Хүний инээх хугацаа янз бүр бөгөөд хамгийн хурдан нь 75-200 м/сек байна гэж Роберт Провайн инээдийг 10 жил судлаад тогтоожээ. Бас инээдний чанга, сулын хувьд эмэгтэй хүнийх 502 герц бол эрэгтэй хүнийх 276 герц байдаг ажээ. Эмэгтэйчүүд тачигнатал чанга инээдэг байна. Хүн 15 янзаар инээдэг. Инээх үед нүүрний 15 булчин ажилладаг.
* Инээд бас халдварладаг, бүр өвчин болох нь ч бий гэнэ. 1962 онд нэгэн сургуулийн 12-18 насны охидод инээх өвчин халдварлаж, хагас жил тэр сургуулийг хаахад хүрчээ. Ахар сүүл нь хугарчихсан юм шиг гэж монголчууд тийм тохиолдолд хэлдэг.
* Ахар сүүл нь хугарсан мэт тасралтгүй инээхийг жигэндийлэх өвчин гэж монголчууд нэрлэдэг. Анагаахгүй бол 6-7 хоногт инээж хөхөрсөөр байгаад үхдэг байна. Тархинд гэм суусных юм. Инээд бас одоо реклам шинжтэй болж байна.

*“Дал” сонин*

*Инээдтэй холбоотой үг хэллэг, хэлц нэгжүүдээс зохих газар ашиглаж болно.*

- Элгээ хөштөл инээх, нүдээрээ инээх, инээхтэй манатай, инээснээс асуу уйлснаас бүү асуу, инээхтэй ханиахтай болох, инээд алдах, инээдээ барах, инээдэм болох, инээд муутай, инээд гийх, инээдэм нь ханиад болох, инээд ч биш ханиад ч биш, хөх инээд хүрэх, инээдтэй, инээсэн бүхэн итгэлтэйгүй эрдэмтэн бүгд тустайгүй;
- инээж мишээх, инээж хөхрөх, албаар инээх, инээдээ дарах, уйлах инээх зэрэгцэх, тэрүүхэндээ инээх, бүгшин инээх, инээмсэглэх, бүг бүг инээх, нууцгай инээх,

*Дараах онч ба дүрслэг үгсийг зохих газар нь эшилж, хэлэх гэсэн санаагаа тодотгож болно.* Тухайлбал:

- “Инээд бол урт наслахын нууц” /Орос ардын үг/
- “Сайхан инээх нь сайн хүний шинж” /Ф.М.Достоевский/
- “Сүүн цагаан сэтгэлээс л сайхан инээд гарч, саруул инээмсэглэл тодордог” /Н.В.Гоголь/
- “Инээд бол нинжин сэтгэл юм” /Л.Н.Толстой/
- “Инээдэм бол өвлийн жаврыг хүмүүсийн царайнаас үлдэн хөөгч нар юм” /В.Гюго/
- “Хүмүүсийг ойртуулдаг, гэм хоргүй сайхан инээд шиг зүйл байхгүй” /Л.Н.Толстой/
- “Алдагдсан өдөр гэж тэр өдрийн турш нэг ч инээгээгүй өдрийг хэлдэг” /Ж.Гюйо/,
- “Инээд идэвх зоригийг бадраамуй” /Л.Н.Толстой/
- Тэнэг инээмсэглэл шиг тэнэг юм байхгүй” /Катулл/
- “Байн байн чанга инээх нь муу хүмүүжилт, тэнэг мунхгийн шинж” /Ф.Честерфильд/

- “Инээд, нулимс хоёрын голдирол нэг” /Д.Батбаяр/
- “Инээд гунигийн баг” /Д.Батбаяр/
- Шуудангийн онгоц гэрийн тооно шүргэн алдан нисэхэд өөрөө дотор нь суугаад жолоодож яваа юм шиг баярлаж үсрэн дэвхэцдэг сэн. Гэтэл одоо өөрөө жолоодож явсан ч тэгж их баярлахгүй дээ. Нас ахих тусам инээд хөөр цөөрдөг юм байна. /П.Батхуяг/

**Эхийг унших** — **Эхийг ойлгох** — **Эх зохиох**

**Эхийг унших**

- Өмнөхөө сэргээх
- Шинэ мэдээлэлтэй танилцах

*(нэр томьёо, оноосон нэр, эхийн өгүүлэмж)*

Догол мөрөөр нэгтгэх

*(бүхлээс хэсгийг, ерөнхийгөөс тодорхойг, хийсвэрээс бодитойг ялгах; эхлэл, гол, төгсгөл)*

**Эхийг ойлгох**

Эхийг тайлбарлах *(товчлол, бүтэц загвар)*

- Дэвшүүлсэн асуудлыг ойлгох
- Янз бүрийн аргыг олж мэдэх

*(хэсгээс бүхлийг, тодорхойгоос ерөнхийг, бодитойгоос хийсвэрийг ялгах)*

**Эх зохиох**

- Хурааж, дэлгэрүүлж бичих
- Найруулж бичих,
- Дууриаж бичих
- Зохиож бичих

*(сэдвээ сонгох, бичихээ төлөвлөх, дэвшүүлсэн асуудлыг шийдэх)*

- Шинийг бүтээх
- Бичсэнээ үнэлж цэгнэх, ач холбогдлыг тодруулах

*(сэтгэгдлээ илэрхийлэх, засаж нягтлах, сайжруулах)*

**Зөвлөмж:**

Сэдэв сонгох: Эсээгээ бичихийн өмнөх хамгийн гол зүйл бол сэдэв сонголт юм. Эсээний агуулга, сэдэв хоёр нарийн уялдаа холбоотой, оновчтой байх шаардлагатай. Сэдвийг сонгохдоо өргөн хүрээг хамарсан ерөнхий сэдвээс аль болох нарийн, тодорхой сэдвийг сонгох хэрэгтэй. Ер нь эсээ бичлэгийн аливаа уралдаанд ихэвчлэн ерөнхий сэдэв өгдөг бөгөөд түүнийг нөхцөл байдалтайгаа уялдуулан нарийвчлах нь сайн эсээ болох нэгэн үндэс юм.




Монгол хэл

Агуулгын нэгдэл

Эссээний хөтөч санаа нь тодорхой, өгүүлбэр ба цогцолборууд нь энэхүү санааг нэмэн дэлгэрүүлэхэд чиглэсэн байх бөгөөд нягт холбоотой байх ёстой. Ашигласан баримт, жишээ, нотолгоонууд нь хэчнээн өргөн хүрээг хамарсан ч, салангид утгатай мэт байсан ч хөтөч санаанд очиж холбогдсон байна.

Зөвлөмж: Эссээнд эхлэл ба төгсгөл хэсгийн уялдаа холбоог их чухалчилдаг. Үүний тул зарим нэг эссээний эхлэл ба төгсгөлийг харъя.

| Эхлэл | Төгсгөл |
|---|---|
| Гэтэл орчин үед өвгөдийн тэрхүү “дайрлага”, “гүйдэл”, “саа дайрах” гэх мэтийн үгс нь мухар сүжиг биш, харин бүр “хурц мэдрэхүй” байжээ гэж бодогдуулна... | “Хартман, Каррийн торон бүтэц” гэж одоо нэрлэж байгаа тэрхүү газрын гүйдэл нь газрын хөлсний хоёр алд зай тутамд мөнөөхөн торны огтлолцох цэг байдаг, яг тэр цэг дээр хүн ба амьтан таарч унтах юм бол толгой нь өвдөхөөс эхлээд сэтгэл санаа нь ганcрах бүр солиорох өвчин тусдаг байна. Үүнийг л “дайрлага дайрах” гэж өвгөд маань томьёолжээ... *Л.Түдэв Гүйдэл* |
| Хөгжлийн энэ хурд сүүлийн үед өөрт захирагдахгүй шинжтэй болж байна. Эрт балрын цагтай харьцуулбал өнөөдөр манай хурд толгой эргэм түргэн боллоо... | Бид хөгжих, дэвших хурдаа нэмэхдээ энэ дэлхийн хөгжлийн хурданд татагдан орж, түүнээс хоцрохгүйг хичээж байна. Шинэ учран золгох зуун бол бүх төрлийн юмны хурдац асар их нэмэгдэх зуун, дууны хурдыг хэд нугалан түрүүлж, гэрлийн хурдыг ардаа хийгээд сэтгэлийн хурдыг давж гарах зуун юм *Л.Түдэв Хурд нэмэх жам* |
| Хувь хүн бүрт өөрийгөө авч явах, өөрийгөө захирах, өөрийгөө өргөмжлөх, өөрийгөө цаазлах эрх бүхий засгийн газар ямархуу засгийн газар байна вэ? Тэр биднийг хэрхэн захирамжилж байдаг вэ? Бид заавал бусдаар засаглуулж насыг барах хувь тавилантай юм уу... | Хэдийгээр хамт олны оролцоо их ч гэсэн цахим тооцоолуурыг хувь хүн бодож олоод боловсронгуй болгосоор өөрөөсөө илүү чадалтай болгоход хүргэлээ. Тэгэхээр хувь хүний засаглал гэгч тийм ч энгийн зүйл огт биш юм. Ухаалаг байлгахын тулд ууpraг тархиа үргэлж “зовоож” мэдээллээр ямагт дүүргэж байх шаардлагатай. *Л.Түдэв Хувь хүний засгийн газар* |

гэх мэт баримт, жишээ, нотолгооноос үзвэл төгсгөл хэсэгт хөтөч санааг дүгнэсэн, эхлэл хэсэгтэй адил санаа агуулсан байна.

**Дасгал 27** **Гуравласан утга санаанд тулгуурлан дараах сэдвүүдээс сонгож, асуудал дэвшүүлэн үзэл бодол, мэдрэмж сэтгэгдлээ учир зүйн уялдаа холбоотой илэрхийлэн бичнэ үү.**

- Малд усны тунгалаг, өвсний шим, агаарын ариун (3)
- Идээний эх цай, эдийн эх хадаг, амьтны эх загас (3)
- Гурван үгний томоо мэдэхгүй
  Гурвалжин нөхөөсний зүйдэл мэдэхгүй (3)
- Гурван хүний сэтгэл нэгдвэл шар шороо алт болно (3)

Зөвлөмж: Доорх жишээ баримтыг эсээ бичихдээ ашиглаж болно.

*Идээний эх цай, эдийн эх хадаг, амьтны эх загас (3)*

$A_1$

- Ямар ч амьтан үр хөврөлөөс биежихдээ хувьслын үндсэн шатыг асар хурдтайгаар хэдхэн долоо хоногийн дотор олон сая жил үргэлжилсэн үечлэлийг ерөнхий төрхөөр нь давтдаг байна. Шувуу, мэлхий, загас, араатан амьтан, хүний үр хөврөл нь анхны үе шатандаа адил байдаг ажээ. Үүнчлэн хүний үр хөврөл хэдэн долоон хоногийн настай байхдаа бидний холын өвөг дээдэс загас байсныг гэрчилдэг байна. Тухайлбал, хүний үр хөврөлийн хүзүүнд заламгайн нүх байдаг ажээ.

$B_1$

- Монголчуудын эдийн манлай болгон аливаа баяр ёслол, элдэв хүндэтгэлд бэлэг болгон хэрэглэж заншсан нэгэн эд нь хадаг юм. Хадаг нь дээрх хээ угалз, үсэг чимгээрээ маш олон янз бөгөөд урт богинооророо харилцан адилгүй байдаг. Хадаг барихад хэлэх үг:

Тэгш эдийн тэнгэрээс үндэслэсэн
Дэлгэрэнгүй урт наст ариун цагаан хадаг.
Самбай хадгаас их хадаг үгүй
Самнаа боовноос их идээ үгүй.
Наанаа номин хээтэй
Цаанаа чамин хээтэй нанжвандан "хадаг"-ийг танд барья.

$Б_1$

Цайны модны навчийг идээшүүлсэн ундыг цай гэнэ. Халхчуудын ундааны төрөл зүйлд сүүтэй цай, бор (хар) цай, хийцтэй цай, борлуулсан (хийцтэй сүүгүй) цай, хярам, цийдэм, цэнгэг ус, гүүний айраг, шимийн архи зэргийг дурдаж болно...

$Б_2$

Цай — барих, залах, өргөх, хийцлэх, үйх, уулгах, сүлэх

Цай - (н) - ы — мод, хийц, амт, дээл, зам, хужир

Цай(н) - д — орох, гарах

Б$_3$

- Цайнд ус, сүү, цай, давс, хужир гэх таван идээг найруулж хийдэг учраас таван тансаг идээ гэнэ.
- Шинэ хүүхдийн угаалгын ёслолыг цайгаар эхлэн угаал гүйцэтгээд, насан өөд болоход нь цай дэрлүүлж хангай дэлхийдээ шингээдэг.
- Муу хоолноос сайн цай дээр
- Цайгаа том ширмэн тогоонд сүү, давс, шар тос юм уу, хонины сүүлээр хачирлан чанана. Ингэж ялимгүй давс амтагдсан, тос хөвсөн шаргал цагаан шингэнийг цай хэмээн нэрлэх бөгөөд түүнийгээ чихэргүй ууна. Европ хүн энэ цайг эхлээд хачирхан байснаа яваандаа түүнд дасна. Би өөрөө энэ цайг албадаж ууж сурсан. Энэ маань цай ч биш юм аа. Би шөл гэж бодоод л залгихад гулгаад л ордог байлаа. *(И.Майский)*

Зөвлөмж: Эшлэл татах нь санаагаа батлах, оновчтой болгох, бусдын үзэл бодлоор өөрийнхийгөө дэмжих, үгүйсгэх зэргээр дэлгэрүүлэн тайлбарлах боломж олгодог.



А$_1$ Соёмбын голд бие биеэ дагаж эргэсэн хоёр загасны дүрс буй нь загасыг эртний монголчууд нүд аньдаггүй амьтан хэмээн маш сонор соргогийг дүрслэхэд хэрэглэдэг байжээ. Үүнд хоёр загасыг арга билиг буюу эр эм хэмээсэн утгатай нь улсынхаа төлөө дээр доор, эр эмгүй цөм нэгэн сэтгэлээр арга билгийг хослож дайсны эсрэг нүд цавчилгүй сэрэмжилж бай хэмээсэн санаа.

*Б.Ринчен*

А$_3$

| | |
|---|---|
| Загасны мах завсартай | Загасны мах хахлагатай |
| Үхрийн мах үетэй. | Задгай ам алдлагатай. |
| Загас хоолтой | Загас тархинаасаа гутах |
| Зэгс бүрээстэй. | Залхуу тавгаасаа гутах. |
| Загас алдвал сүүлдэж болдоггүй | Загасчны морь усгүй |
| Зар гарвал хожигдож болдоггүй. | Гуталчны хүү гуталгүй. |

*"Аман зохиолын дээжис IV"*
*"МЗЦҮ-ийн гурван мянган дээж"*
*"Монгол цэцэн үгийн далай"*

Зөвлөмж: Тайлбарласан эссээ бичихдээ зохих хэрэглэгдэхүүн буюу баримт жишээний чухал болохыг үнэлж цэгнэсний үндсэн дээр сонгож хэрэглэх нь тайлбарыг илүү ойлгомжтой болгодог.

Б$_4$

Цай нь мэдрэлийн тогтолцоо, хоол боловсруулах эрхтний үйл ажиллагааг сайжруулж зүрх судсанд сайнаар нөлөөлөн, цусны эргэлтийг хурдасгаж, бөөрний үйл ажиллагааг идэвхжүүлдэг.

Сүү болон сүүтэй цайг ихэд хүндлэн дээдэлж, уул хангайн эзэд тэнгэр бурхнаа тахих, цайлах, өргөл өргөх, мөргөл үйлдэх, залбирах ёслолд дээжлэн барьдаг. ***Тиймээс ч зочин гийчнийг "Манайд ирж цай уугаарай" гэж урьж залдаг. Харин хэчнээн хүндтэй зочин байлаа ч "Хоол идээрэй", "Зоог шүүс зооглоорой" гэж урьдаггүй***.

B$_2$

Сүсэг бишрэл баяр талархал, хүндэтгэлээ илэрхийлж, хадаг гардуулах, уул овоо бурхан шүтээндээ хадгийг өргөн барих, ураг барилдах үед хүргэн хүү хүүхний гэрт очиж архи хадаг барих нь монголчуудын **эрхэм ёс юм.**

Зөвлөмж: Дээр өгсөн (A$_1$) жишээг ойлгосны үндсэн дээр (A$_4$) жишээг сонгож хэрэглэх нь чухал гэдгийг мэдэх болно.

A$_4$

Германы эрдэмтэн Эрнест Геккель (1834-1919), Фриц Мюллер (1821-1897) нар амьтны түүхэн хувьсал нь үр хөврөлийнхөө түвшинд давтагддаг гэсэн амьд байгалийн гарвалийн алдарт хуулийг томьёолжээ. Энэхүү амьтны гарвалийн хууль нээгдсэн нь Дарвины онолд хүчирхэг тулгуур болсон юм. Гурван зуун сая жилийн тэртээ байсан танигдахгүй амьтантай төстэй эртний загас нь бидний өвөг дээдэс болсон байна шүү дээ. Амьтны үр хөврөл нь түүхэн хувьслын товч тэмдэглэл юм. Үүнийг тайлж уншвал бичнээс өмнөх өвөг дээдсийн тухай багагүй зүйлсийг өгч болохыг бид мэдсэн билээ. Бид бичнээс өмнө загас байсан бол загаснаас өмнө тэнгисийн хорхой байжээ.




## СОНГОСОН ЖИШЭЭ БА АСУУДЛЫГ ТАЙЛБАРЛАСАН АРГЫГ СУДАЛЪЯ

*Дасгал 28* **Эсээг анхааралтай уншиж ойлговол даалгавруудыг гүйцэтгэхэд хялбар болно. Уншихдаа нууцын нууц гэж чухам юуг хэлснийг тунгаан бодвол дэвшүүлсэн асуудлыг хялбар олж болно.**

**Нууцын нууц**

(1) Хөвсгөл далай ч ялгаагүй, Байгал далай ч ялгаагүй газар тэнгэрийн савслагатай нийлсэн, мэлийсэн их усан махбод. Дор дороо нэг нэг нэртэй, нэг нэг махбод мэт ойлголт төрүүлэх боловч мөн чанартаа ямар ч далай тэнгисийн ус нэг ус биш ажээ.

(2) Хөвсгөл далайд 99 гол цутгадаг гэдэг. Байгал далайд Орхон Сэлэнгэ хоёр нийлж очоод цутгадаг. Орхон ч, Сэлэнгэ ч ялгаагүй мөн өөртөө цутгасан олон голын усыг нийлүүлэн Байгал далайд аваачдаг. Ийн атал Хөвсгөл олон нэргүй нэг л нэртэй. Байгал олон өнгөгүй нэг л өнгөтэй. Аль аль нь нэгэн булгийн ус мэт цэвэр тунгалаг. Яагаад тэр олон голын өнгө, төрх, үнэр, амт холилдож нийлсэн хэрнээ өөр өөрийн өнгө төрх, үнэр амтыг орхиж, цоо шинэ өнгө төрх, үнэр амт бүхий далайн ус болов оо. Аль эсвэл далайн ус гэсэн энэ өнгө төрх үнэр амтны тэртээ цаана мөнөөх олон гол мөрний өнгө төрх, үнэр амт сонгины амт шиг дотор дотор нь давхарлан оршино уу. Тийм бөгөөс далайн энэ өнгө төрх, үнэр

амт тэр олон өнгө төрх, үнэр, амтны нөлөөгөөр ямар ч гол мөрний өнгө төрх, үнэр амттай адилгүй гоц өөр, өвөрмөц өнгө төрх, үнэр амттай болоо юу. Алин боловч энэ бол нууцын нууц.

(3) Хүмүүн төрөлхтний билиг авьяаст мэргэд, суу заль бүхий уран бүтээлчид байгалийн энэ нууцыг тайлах гэж хорхойсож бүтээн туурвих үйлсдээ хууль зарчмыг нь хэрэглэсээр өнөөг хүрч иржээ. Италийн суут Леонардо да Винчи “Жоконда” буюу “Мона Лиза” хэмээх нэгэн зураг зурсан нь эдүгээ хүн төрөлхтнийг гайхан шагшуулсаар байгаа билээ. Энэ зураг уран зургийн суут бүтээл хэмээгдэхийнхээ зэрэгцээ ер бусын нууц агуулсан бүтээл гэж судлаач, уран бүтээлчдийг шагшин шуугиулдаг.

(4) Хэн бүхний нүдэнд харагдаж байгаа хөрөг зургийн цаана ямар нэгэн хүний хөрөг байна гэж шуугьсаар удаж байгаа бөгөөд 2011 онд Италийн судлаачид “Жоконда”-ийн хөргийн цаана эрэгтэй хүний хөрөг байна гэсэн мэдээлэл хийж дэлхийг шуугиулсан. Үүнийг зарим нь “Жоконда”-ийн хөргийн цаана Леонардо да Винчи өөрийнхөө хөргийг зурсан байх ч гэсэн таавар гаргаж байсан. Тэгтэл саяхан 2015 оны 12 дугаар сард Францын Паскаль Конте гэгч эрдэмтэн “Жоконда”-ийн хөргийн цаана нь давхар нэг эмэгтэйн хөрөг байгааг тогтоолоо хэмээн дэлхий нийтэд зарлалаа. Үзэгдэл юмсын гүнд хэт улаан туяа болон солонгон задаргын технологи ашиглан нэвтэрсэн бодит шинжлэлийн үр дүн учраас давхарлан зурсан зураг байгаа эсэхэд эргэлзэх эргэлзээ бага.

(5) Чухам тэр цаана, далд байгаа хөрөг эр үү, эм үү гэдэг л одоодондоо эргэлзээтэй байх шиг байна. “Жоконда”-ийн хөргийн цаана иймхөрөг байна гээд хэвлэл мэдээллийн хэрэгслээр сурталчлаад байгаа хөрөг нь наана харагдаж байгаа хөрөгтэйгээ тун төстэй л юм билээ. Судалсан эрдэмтний тааж байгаагаар энэ далд хөрөг бол “Жоконда”-ийн эх дүр болох Лиза Герардиний хөрөг гэсэн. Хөрөг дээр хөрөг давхарлан зурсан талаар урлаг судлаач Уилл Гомперт гэдэг хүн “Үйлчлүүлэгч нь зураачаас зургаа өөрчлүүлэхийг хүссэн тохиолдолд зураач хуучин зураг дээр нь давхарлан зурах тохиолдол бишгүй л байдаг. Тийм учраас энэнд нэг их гайхаад байх явдалгүй” гэх ухааны юм хэлжээ. Зарим нь бүүр “Леонардо зүгээр л мөнгөө хэмнэхийн үүднээс урд өмнө нь зурсан хөрөг дээрээ давхарлан зурсан байх” гэсэн ч юм хэлсэн л байна билээ. Дээрх таамгууд бол уран бүтээлч хүнд төдийлөн хэрэг болох гаргалгаа бус. Харин хөргийн цаана хөрөг байна гэдгийг судалсан Паскаль Контегийн “Хөрөг хэд хэдэн давхаргаас бүтсэн гэдгийг бүгд мэднэ. Өнөөгийн технологийн дэвшил тэдгээр давхаргыг сонгино шиг үе үеэр нь ялган салган харах боломжийг олгож байна” гэсэн энэ үг уран бүтээлч хүнд тун хэрэгтэй үг.

(6) Суут зураачийн урлахуйн нууцыг илрүүлж байгаа үг. Леонардо да Винчи орчлон ертөнцийн бүтэн бүрэлдэхийн хуулиар энэхүү алдарт бүтээлээ туурвижээ гэсэн үг. Дээрх үгэн дотор “Хөрөг хэд хэдэн давхаргаас бүтсэнийг... давхарлан тогтсон сонгины үеийг үе үеэр нь салган харах ...” гэсэн үгс онцгой чухал үг. Өнөөдөр олж мэдсэн давхар хөргийн цаана ч бас хөрөг бий гээд байна аа даа! Хамгаас хэрэгтэй үг энэ. Леонардо да Винчи яах гэж нэг хөрөг дээрээ дахиад хөрөг зурав аа. Өнөө цагийн хаа ч олноороо дайралддаг хэрэглээний сэтгэлгээтэй тэр эрдэмтний ахар бодол шиг “ мөнгө хэмнэх” ч гээгүй байх аа.

(7) Уран зурагт өнгө давхарлах гэдэг арга байдгийг тэр эрдэмтэн гэгдэгч мэддэггүй аж. Эртний суут зураачид бүү хэл, эдүгээгийн зарим зураачид энэ аргыг хэрэглэсэн байдаг. Жишээ нь л гэхэд өнөө цагийн монгол зураач, морины хэмээгддэг Ш.Чимэддорж 2011 оны 5 дугаар сарын 13-ны “Өнөөдөр” сонинд өгсөн ярилцлагадаа “Зураг болгонд чинь цэнхэр өнгө байх юм. Та энэ өнгөнд дуртай юм уу гэсэн асуултад “Энэ зүгээр нэг цэнхэр өнгө биш. Цаанаасаа гэрэлтсэн гоё өнгө байгаа биз дээ. Олон давхар өнгө тавьж байж ийм өнгө гаргадаг юм. Энэ миний өнгө. Миний нууц. Хүмүүс намайг дууриайгаад хийдэг л юм. Тэр нь хана будчихсан юм шиг дүлий юм болсон байдаг” гэж хариулсан байдаг. Энэ бол уран бүтээлчийн урлан бүтээх ур чадварын нууцын сэжүүр санаандгүй бяцхан “сөхөгдөж” байгаа нь тэр л дээ. Ш.Чимэддорж цааш нь дэлгэрүүлээд, ямар өнгөн дээр ямар өнгө давхарлан тавихаар тийм цаанаасаа гэрэлтсэн гоё өнгө гардаг талаар нэг ч үг унагаагүй. Унагалаа ч ашиг бага. Хамгийн чухал нь цаана нь давхарлан тавьсан өнгөний нөлөө нөөлгийн ачаар наад өнгө гэрэл гэгээтэй болж байгаад л байгаа юм. Энэ чинь дээр өгүүлсэн олон гол мөрний нийлэмж өнгөөс далайн өнгө төрх бий болдогтой агаар нэг бус уу. Леонардо да Винчи зураач төдийгүй суут эрдэмтэн хүн байсан нь түүний “Тэмдэглэлүүд”-ээс нь харагддаг юм чинь нэг хоёр өнгө давхарлах бол юу ч биш, бүүр хэд хэдэн хөрөг давхарлан зурсан байхыг үгүйсгэх аргагүй. Магадгүй, өрнө дахины эртний суут зураачдын гайхамшигт зургуудын нууцын нууц олон давхаргад нь ч байдаг байж мэднэ. Гэвч энэ бүхнийг дурддагийн учир уран зохиолын давхар санааны тухай мөн өгүүлэх гэсэнд оршино.

(8) Харин уран зохиолын давхар санааны зорилгын чиглэл нь уран зургийн өнгөний давхарлагын зорилгын эсрэг байдаг. Уран зурагт нүүрэн талын өнгөнд нөлөөлүүлэхийн тулд давхар өнгөнүүдийг цаанаас нь нааш нь тавьдаг бол уран зохиолд давхар санааг гаргахын тулд наад талд нь үйл явдал, дүр дүрслэлийг бичдэг. Жишээ болгож Д.Намдаг багшийн “Хярааны хонхорт” жүжгийг аваад үзье. Гамингийн дарга Ван Хуй Цайг “Бөхий! Малгайн чинь жинсэн дээр өндөг хагалъя” гэхэд нь Харуул занги ногоон чулуун жинс бүхий малгайгаа аваад “Миний толгой дээр хагал” гээд тонгойдог. Ойр зуурын бодолтод, тухайлбал, Кузнецовт энэ нь гамингийн даргад долигнож байгаа бялдууч хүний дүр буудаг. Малгайнхаа жинсний чулуун дээр бус нүцгэн толгой дээрээ гамингийн даргын идэх гэж байгаа өндгийг хагалуулж байгаа Цэрэнжав зангийн цаад санаа нь Монгол төрөө хүндэлж хайрлан хамгаалж байгаа санаа. Төрөөс өгсөн төрийн түшмэлийг төлөөлдөг жинсэндээ гадаадын дайсны гар хүргэхгүй гэсэн далд санаа. Уран зохиол давхар давхар далд санаатай байх нь цөөн бус. Ийм зохиолын тоонд германы суут Фольфганг Гётегийн “Фауст” зүй ёсоор орно. “Фауст”-ын давхар давхар санаанд хүрэхийн тулд нэг хоёр унших бус нэг хэсэг уншиж байж л хүрэх байх хэмээн бодогдоно. “Фауст”-ын далд санаануудад хүрсэн зохиолч, судлаач өнөө хэр хаа ч алга. Ирээдүй нь бүрхэг.

Өнөөдөр дэлхийн уран зохиол шалдаа буучхаад байгаагийн гол шалтгааны нэг нь сонгодог бүтээлүүдийнхээ ур чадварын нууцыг нээж чадаагүй, нээх ч оролдлого бага байгаатай холбоотой байж мэднэ. Тийм учраас барилгын хана будсан юм шиг зураг, шүүхийн хавтаст хэрэг шиг зохиол, хэм хэмнэлийн чимээ шиг дуу хөгжим, хоол унд, хувцас хунарын зар шиг хаа сайгүй элбэг

болчхоод байгаа байх. Уг нь, урлаг уран зохиол ийм болоод уйдвал уйдахаар хугацаа болсон. Тийм учраас жинхэнэ урлаг уран зохиолын бараа удахгүй харагдах биз.

*Д.Батбаяр*

Тайлбар:

* *Жоконда - Леонардо да Винчи (1452-1519) худалдаачин Франческо дель Жокондагийн захиалгаар түүний гэргий Мона Лизагийн зургийг бүтээжээ.*
* *Мона - Нөхөртэй эмэгтэйг авгайлан дуудах үг.*
* *Германы зохиолч Йоханн Вольфганг фон Гёте (1747-1832) "Фауст" хэмээх жүжигтээ доктор Фаустын амьдралын 5 үеийг 5 бүлгээр харуулсан ба тэрбээр энэ жүжгээ бичихдээ 60 жилийг зориулжээ.*

**а. Эсээний сэдвийг доорх түлхүүр өгүүлбэр, цогцолбороос тодруулж, дэвшүүлсэн асуудлыг тайлбарлана уу.**

Урлаг уран зохиолын санаа нь ил байж болдоггүй.

Давхарлан зурах нь нууцын нууц

Уран бүтээлч санаагаа хэдий чинээ далдалж чадна төдий чинээ сайн бүтээл төрнө.

Уран зурагт давхарлан зурж санаагаа далдалдаг бол уран зохиолд адилтгал, орлуулал зэргээр санаагаа далдалдаг.

**б. Эхийн эхлэл, төгсгөл хэсгийг олоод баталж тайлбарлахын тулд асуудал дэвшүүлсэн, таамагласан, батлсан аль нь болохыг ярилцъя.**

1. Хөвсгөл далай ч ялгаагүй, .............. нэг ус биш ажээ.
2. Хөвсгөл далай ч ялгаагүй, ...............үнэр амттай болоо уу?
3. Хөвсгөл далай ч ялгаагүй ..............нууцын нууц.
4. Өнөөдөр дэлхийн уран зохиол ... бага байгаатай холбоотой байж мэднэ.
5. Тийм .............. элбэг болчхоод байгаа байх.
6. Уг нь урлаг уран зохиол ....... хугацаа болсон.
7. Тийм ............ удахгүй харагдах биз

**в. Эсээнд буй жишээ, түүний тайлбарыг ямар аргаар бичсэнийг доорх тайлбарлах аргуудад оноон бичнэ үү?** *Үлгэрлэвэл:*
*Өөр өөр баримт ашиглан харьцуулан тайлбарлах аргаар: Ш.Чимэддорж "...Олон давхар өнгө тавьж байж ийм өнгө гаргадаг юм. Энэ миний өнгө. Миний нууц.", Д.Намдагийн "Хярааны хонхорт" жүжгийн "Миний толгой дээр хагал" гээд тонгойдог хэсэг, Ф.Гётегийн "Фауст" гээд давхар давхар санаа агуулдаг болохыг баримтуудаар харьцуулан, Хөвсгөл далай, Байгал далайн үнэр амт, Мона Лиза зургийн санааг лавшруулах зорилгоор ашиглажээ.г.м.*

* мэдлэг, судалгаанд үндэслэн хийсвэрлэн дүгнэх аргаар
* олон таамаглалаас онцлон ялгаж тайлбарлах аргаар
* өөр өөр баримт ашиглан харьцуулан тайлбарлах аргаар

* дүрслэл ашиглан тайлбарлах аргаар

Эсээ бол асуудал. Асуудлыг шийдвэрлэхийн тулд харьцуулж, тоочин дүрсэлж, таамаглаж, үгүйсгэж, баталж, шалтгаан үр дагаврыг тайлбарлах аргуудыг хэрэглэнэ.

“Өнөөгийн технологийн дэвшил тэдгээр давхаргыг сонгино шиг үе үеэр нь ялган салган харах боломжийг олгож байна” гэсэн энэ үг уран бүтээлч хүнд тун хэрэгтэй үг.

...илрүүлж байгаа үг
...туурвижээ гэсэн үг
...онцгой чухал үг
...хамгаас хэрэгтэй үг

*Үг давтах аргаар өөр үзэл бодлыг нэг цогцолборт багтаан батлан тайлбарласан.*

Зохиогчийн сэтгэгдэл, мэдрэмж, хандлагыг илүү тодруулах, ялгах, эрчимжүүлэх, батлах, үгүйсгэх, ахиулах, эргэлзэх, таамаглах зэргээр баймж үг хэллэг хэрэглэн тайлбарлаж ч болно. Баймж үгийн жишээнээс:
Ийн атал, аль эсвэл, тэгтэл, харин - эсрэгцэн зэрэгцэх
тийн бөгөөс, үүнийг, тийм учраас, энэнд, дээрх, бүү хэл, энэ, тэр нь энэ бол, цааш нь энэ чинь, дээр өгүүлсэн, энэ бүхнийг жишээ болгож, ийм, жишээ нь л гэхэд...

**г. Асуудлыг шийдвэрлэхийн тулд бичигчийн ашигласан асуултуудын тайлбарыг эсээнээс олж тодруулан ярилцъя.**

- Зураг болгонд чинь цэнхэр өнгө байх юм. Та энэ өнгөнд дуртай юм уу?
- Аль эсвэл далайн ус гэсэн энэ өнгө төрх, үнэр амтны тэртээ цаана мөнөөх олон гол мөрний өнгө төрх, үнэр амт сонгины амт шиг дотор дотор нь давхарлан оршино уу.
- Леонардо да Винчи яах гэж нэг хөрөг дээрээ дахиад хөрөг зурав аа.

ХЭРХЭН НАЙРУУЛАХ ВЭ?

Эхийн доторх бүтээвэр, үг, өгүүлбэр, цогцолбор зэрэг нэгж нь нэмэлт утгатай болохыг найруулгын өнгө аяс гэнэ. Жишээ нь: *Хөвсгөл далай ч ялгаагүй* гэхэд **ялгаагүй** гэсэн үг нь бусадтай **адилхан ч гэсэн тэр** гэсэн нэмэлт утгыг авсан байна. *Мөн Орхон, Сэлэнгэ хоёр нийлж очоод... олон голын усыг нийлүүлэн Байгал далайд аваачдаг, судлаач, уран бүтээлчдийг шагшин шуугиулдаг* гэсэн өгүүлбэрт *очдог, аваачдаг* гэсэн үйл үгс нь адилтгасан нэмэлт утгыг агуулсан бол *шагшин шуугиулдаг* гэвэл үйл үг нь хүн бусчлан адилтгасан нэмэлт утгатай юм. Үүнчлэн нэмэлт утгаас үүдэлтэй найруулгын өнгө аяс нь:

I. Энгийн атлаа ил тодорхой утгыг илтгэх (Уран зохиол давхар далд санаатай байх нь цөөн бус).

II. Үйл хэрэг явдлыг үнэлсэн утгатай байх (Магадгүй, өрнө дахины эртний суут зураачдын гайхамшигт зургуудын нууцын нууц олон давхарлагад нь ч байдаг байж мэднэ).

III. Сэтгэл хөдлөлийн утга илтгэх (Өнөөдөр олж мэдсэн давхар хөргийн цаана ч бас хөрөг бий гээд байна аа даа!).

IV. Уран дүрслэл бүхий утга илтгэх (Тэр нь хана будчихсан юм шиг дүлий юм болсон байдаг) зэрэг болно.

## ОЛОН УРГАЛЧ ҮЗЭЛ БОДЛЫГ ХАРЬЦУУЛАН ОЙЛГОЁ

*Дасгал 29* **Эсээг уншаад даалгаврыг гүйцэтгээрэй.**

### Хас ба хос

(1) Аливаа бэлгэдэл дүрс нь хийсвэр сэтгэлгээний ямар нэг томоохон ололтын илрэл, загвар, үр дүн байх бөгөөд түүний ид шид нь эргээд бясалгал өдөөх, үзэгдэл юмсыг ургуулан бодох, учир холбогдлыг нээн тайлах шилдэг хэрэгсэл болдог жамтай.

(2) Энэ утгаараа хас үнэнхүү хосгүй нөөц агуулгатай. Ардын заншилт утга нь арваад байхаас, тухайлбал “Бат бэх”-ийн бэлгэдлийг монголчууд ихэд анхаарч байсан юм. Салшгүй хосолмолын инвариант санаанаас үүдсэн хэрэг. Тоосго цохиход хэвний ёроолд хас тэмдэг сийлсэн байдаг нь нэг талаас бэлгэдэл, нөгөө талаас чанарын тэмдэг болдог нь ердийн ахуйн зүйлд ч хосолмол чанарыг шингээж буй арга билгийн ухааны бяцхан боловч гайхамшигтай жишээ юм. Шаврын зууралт, шороо таараагүй бол тоосгонд хас гоё товойж гардаггүй. Ингэж чанарыг газар дээр нь хялбархан тодорхойлж болно.

(3) Буддын шашин хасад нирваан дүрийн утга өгч, заншсан нь төгс төгөлдрийн инвариант утгыг харгалзжээ.

(4) Эл бүгдийг тоочих нь илүүц бөгөөд харин орчин цагийн шинжлэх ухааны ямар ч ололтыг хасаар загварчлах бүрэн боломжтой хийгээд тэгж загварчлагдахгүй томоохон ололт ер харагдахгүй байна. Тухайлбал, Монголын *тэнгэр үзэл,* шүтлэгийн угшлаас эх авсаар түүний орчин цагийн үргэлжлэл болсон космологийн ухаанаар жишээ авч, орчлон ертөнцийн үүсэл, хувьслыг дүрсэлж бүрнээ болно.

(5) Эйнштейний таталцлын тэгшитгэлийн нэгэн нуугдмал төлөвт мөнх орших бус, харин тэлж, агших, үүсэж мөхөж байх жамтай нь илэрсэн бөгөөд Н.Хаббл орчлон үнэхээр тэлж буйг алсын дуран авайгаар анх харж тогтоосон юм. Хожим Г.Гамовын “Их тэсрэлт”-ийн онолоор болон мөн олон ажиглалт, туршилтаар ертөнц нь цэг мэт өчүүхэн ба үл мэдэгдэх нэгэн зүйл ямар нэг суурь учир шалтгаанаар /*тохиолдол ч суурь шалтгаан байдаг/* тэсэрч дэлбэрснээр үүсэж, шат дараалан хувьссан болох нь нотлогдов. Түүнээс хойш хориод тэрбум жил өнгөрсөн нь нэг бодлын бага хугацаа юм. Учир нь мөнх орших ертөнцөд цаг хугацаа ерөөс хязгааргүй байх бөгөөд үүнээс үндэслэн аливаа юмс, түүний дотор магадгүй амьдралын утга учир алдагдаж болох юм. Энэ бол Философийн логикийн сонин асуудал.

(6) Цэгээс буюу хасын төвөөс тэсэрсэн орчлонд ахуй оршихуйг шүтэлцүүлэн барьж буй дөрвөн физик хүч буй. Эхний цэгт тэр нь ганцхан нэгдмэл хүч байв. Эдгээрээс бидний сайн мэдэх нь дэлхийн таталцал ба цахилгаан соронзон хүч юм. Тийнхүү эл бүхнийг нэг цэгээс цацарсан дөрвөн шугамаар буулгана.

Өнөөгийн ертөнцийн төлөв байдал нь дээрх дөрвөн хүчний үйлчлэлийн тогтмолоор тодорхойлогдон, уг тогтмолууд цаашид хувьсахгүйгээр ертөнц тэлж буйг шугамуудыг нугалах байдлаар үзүүлж байна. Хасын эргэлт нь ертөнцийн мөнхийн хөдөлгөөн, хувьслын утгатай байх болно.

(7) Ер нь, ертөнц тэнхлэгээ тойрон эргэж байх нь физик хуулиудын үүднээс гарцаагүй зүйл. Зарим ажиглалт, тооцоо ч мэр сэр бий. Чухам ертөнц бүхлээрээ эргэж буйгаас түүний тухайн цэг болох дэлхийн зүг чигийн асуудал угтаа тулгуур шинж чанартай байж магад. Нэгэн зүг чигт тэгш хэмтэй бус бол орчлонгийн төөрөг түүний аль зүгт эргэж буйгаас шалтгаалах боломжтой. Өнөөгийн үзлээр ертөнцийн матери болох нь илт болсон билээ. Сэтгэшгүй олон одын багтаасан галактикууд хас бүтэцтэй юм. Сэнс нь эргэлтээс үүснэ. Манай галактик буюу Тэнгэрийн заадас нь хоёр далавчтай юм. Нарны тогтолцоо буй, дэлхий дээр амьдрал буй, тэр амьдрал нь хөгжиж амжаад молхи бичээчийг хүртэл энэ мэтийг эрээлэхэд хүргэсэн нь давхар давхар аз тохиосон үнэмлэхүй ховор үйл явдал юм. Амьдралд ганцхан байх магадлал асар өндөр. Амьдрал орших үнэмлэхүй ховор нөхцөлүүдээс гагцхүү хасын сэнсэнд нарны аймгийн орших байрлал шийдвэрлэх нөлөөтэйг авч үзье.

(8) Эл асуудлыг анх судалсан Л.Марочник, Л.Мухины ажлын бүдүүвчийг зургаас үзмү. Галактик өөрөө эргэнэ. Хасын мөчрийн дотор талд материйн тоосонцорд даралтад орж, од эрхэс үүсдэг байна. Тэнд бөөгнөрсөн нарны тогтолцоо аажмаар оддын нягтрал ихтэй мөчрөөс гарч ирнэ. Энд хамаг учир нь галактикийн төвөөс тодорхой зайнд хасын их биеийн эргэлтийн хурд, оддын өөрийн хурд адилхан байх их явцуу тойрог бүс байна. Нарны тогтолцоонд чухам тийм нарийхан бүсэд азаар тохиожээ. Энэ нь юу вэ гэхээр, энэ “амьдралын бүс”-д таарсан гаргийн тогтолцоо хасын хоёр мөчрийн хоорондох оддын нягтрал маш багатай, чөлөөтэй орчинд удаан оршиж, улмаар тэнд амьдрал үүсэх, удаан хугацаанд аюул осолгүй хувьсан хөгжих нөхцөл бүрдэнэ.

(9) Манай нарны систем Харваачийн мөчирт дөнгөж үүсээд чөлөөт зайнд орж, даруй 4 тэрбум жил аюулгүй аялж буй учраас л дэлхийд амьдрал нь технологийн түвшинд хүртлээ дэвшин хөгжиж амжсан байна.

(10) Одоо Пейрсен мөчирт ойртож яваа бөгөөд тийм бүсэд ойр хавьцаа одод тэсрэх гэхчлэн аюул нэн их юм. Нарны тогтолцоо, түүний амьдрал хасын их биеийн мөчрийг анх удаа туулах юм. Польшийн нэрт зөгнөлт зохиолч С.Лем бүхий л амьдрал тохиолдлын шинжтэй гэж үзэхдээ “Орчлон бол сүйрэл” гэсэн билээ. Сансрын их сүйрлүүдийн бяцхан чөлөөнд бид амьдарч буй тэнгэрлэг аз маань галактикийн хас бүтцийн ач юм.

(11) Үнэхээр хорвоо ертөнц гэх хосгүй үзэгдлийн дотор амьдрал үүсэх, хадгалагдах магадлал тэгт тэмүүлсэн хэмжигдэхүүн. Харин нэгэнт үүссэн нь үнэмлэхүй ховор тохиолдлуудын солбицол билээ. Иймээс амьдрал үнэмлэхүй үнэ цэнтэй бөгөөд үүнийг шашин-гүн ухаанд эрт мэдэрч ойлгосны жишээ нь Буддын номлол болно. Үнэхээр өчүүхэн хорхой шавж ч хүн бидний л адил байгалийн давтагдашгүй бүтээгдэхүүн бөгөөд аливаа амьдралын нэгэн адил хорвоод орших эрхтэй байнам. Чухамхүү энэхүү философийн оргил дээд ухагдахуунд байгалийн шинжлэл аяндаа хүргэх байх.

*Ч.Эрдэнэ*

Тайлбар

- * Гаслан зовлонг төрүүлэгч муу дур хүсэл, тачаалаас эгнэгт хагацаж оюун ухааны үнэмлэхүй үнэнд хүрч, ариусан гэгээрэх туйлын хүслэнг нирваан гэнэ.
- * Космологи - Сансар судлал
- * Космогони - Ертөнцийн үүслийн сургаал
- * Галактик - Эрхсийн зам, тэнгэрийн соёл, тэнгэрийн заадас, бүх оддын бөөгнөрөл

Дээрх олон үзэл бодлыг илүү сайн ойлгохын тулд багш, шинжлэх ухаан танин мэдэхүйн ном, интернэтээс тодруулаарай.

Хугацааны жигд чанараас эрчим хадгалагдах хууль, огторгуйн жигд чанараас түлхэц (импульс) хадгалагдах хууль, огторгуйн изотроп чанараас түлхэц агшин хадгалагдах хууль гардаг гэдгийг Германы тооч эмэгтэй Эмми 1918 онд баталжээ.

Орчлон ертөнцийн тухай хөдлөнгө, зогсонги гэсэн хоёр үзэл оршсоор иржээ. Тухайлбал:

Ертөнц байгаль

| Хөдлөнгө | Зогсонги |
|---|---|
| Фалес | Анаксагор |
| Аниксимандр | Эмпедокл |
| Анаксимен | Лукреций |
| Гераклит | Ломоносов |
| Демокрит | Ньютон |

**а. Эссэг уншаад чамд асуумаар зүйл юу байсан бэ? Сонирхолтой гурван асуулт бичнэ үү. Хоорондоо ярилцаж сонирхолтой яриа өрнүүлээрэй.**

**б. Эссэнд дэвшүүлсэн асуудлыг “Амьдрал ганцхан байх магадлал асар өндөр” гэж үзвэл санал нийлэх үү? Тайлбарлан бичнэ үү.**

Таталцлын тэгшитгэл *(А.Эйнштейн)*

Ертөнц тэлж
агшиж
үүсэж
мөхөж
байх жамтай
*(А.Фридман)*

Ертөнц нь өчүүхэн цэг мэт зүйл тэсэрч дэлбэрснээр үүсжээ. Үүнийг тэсрэлтийн онол гэдэг.
*(Г.Гамов)*

Орчлон тэлж буйг дуран авайгаар анх тогтоожээ.
*(Н.Хаббл)*

**в. Асуудал дэвшүүлэн олон үзэл бодол харьцуулан тайлбарласныг товч тэмдэглэж ярилцъя.**

**г. Ялгаатай (эсрэг) үзэл бодлыг шар өнгөөр, ойролцоо үзэл бодлыг цэнхэр өнгөөр ялган зохиогчийн холбон найруулж бичсэнийг харьцуулан тайлбарлана уу. Эрдэмтдийн нээлт, үзэл бодлоос гадна өөр ямар баримт оруулж бичсэн байна вэ?**

**д. Эссэг бичсэн Ч.Эрдэнэ ертөнцийн хөдлөнгө, зогсонги хоёр шинжийн алийг нь тайлбарласан бэ? Зохиогчийн үзэл бодол, үнэлэмж хэрхэн илэрснийг 7-р догол мөрөөс ялган, үг хэллэгийн утга үүргийг тайлбарлана уу.** *Үлгэрлэвэл:*

* *Ер нь ертөнц тэнхлэгээ тойрон эргэж байх нь физик хуулиудын үүднээс гарцаагүй зүйл* гэхэд:
* өгүүлж буй зүйлээ нэгтгэн базаж буй санааг *“ер нь”* гэсэн үгээр;
* уг өгүүлбэрийн санаанд их л итгэлтэй байгаагаа *“гарцаагүй зүйл”* гэсэн холбоо үгээр;
* уг санаагаа аль өнцгөөс үзэж байгаагаа *“физик хуулиудын үүднээс”* гэсэн холбоо үгээр тус тус илэрхийлжээ.

**е. Эргэцүүлэх ба тайлбарлах найруулгын аль аль нь орсон болохыг жишээгээр батлан харуулъя.** *Улгэрлэвэл:*

Сансрын их сүйрлүүдийн бяцхан чөлөөнд бид амьдарч буй тэнгэрлэг аз маань галактикийн хас бүтцийн ач юм.

Эргэцүүлэх — Сансрын их сүйрэл, галактикийн хас бүтэц.

Тайлбарлах — Бяцхан чөлөөнд бид амьдарч буй... аз юм.

тэнгэрлэг аз маань

*(Тайлбарлах ба хүүрнэх найруулгын хүндэтгэлийн үг)*

* Үнэхээр хорвоо ертөнц гэх хосгүй үзэгдлийн дотор амьдрал үүсэх, хадгалагдах магадлал тэгт тэмүүлсэн хэмжигдэхүүн. Харин нэгэнт үүссэн нь үнэмлэхүй ховор тохиолдлуудын солбицол билээ.
* Тухайлбал, Монголын *тэнгэр үзэл,* шүтлэгийн угшлаас эх авсаар түүний орчин цагийн үргэлжлэл болсон космологийн ухаанаар жишээ авч орчлон ертөнцийн үүсэл, хувьслыг дүрсэлж бүрнээ болно.

**ё. Эсээнээс доод найруулгыг батлах үг өгүүлбэрийг ялган, баймж хандлагыг товч тайлбарлан бичнэ үү.**

Найруулгын зэрэг

Үнэлэмж, хандлага нь баймжтай холбоотой.
Найруулгын зэрэг, үнэлэмжээр нь дээд найруулга (хүндэтгэлийн, эрхэмсэг), дунд найруулга (ерийн), доод найруулга (доромж) гэж ангилдаг.

*Дасгал 30* **Дээрх эсээг дараах дөрвөн зүйлээр тайлбарлая.**

- Эсээнд байгаа жишээ баримтыг ялгах
- Эсээ, цогцолбор хоорондын харьцууллуудыг ялгах
- “тэгт тэмүүлсэн хэмжигдэхүүн” гэх мэт уран дүрслэл (адилтгал)-ийг тодорхойлох
- Эсээг бичигч нь ил, далд, төлөөлсөн зэргээр өөрийгөө оруулан бичихдээ хэрэглэсэн баймж санаануудыг тодруулах




## БИЕ ДААХ ДААЛГАВАР

"Газрын юм"
"Номын садан"
"Нууцын нууц"
"Хас ба хос"

Эссэнүүдийг дахин судлаарай. Олон ургалч үзэл бодлыг тодруулаарай. Өөр өөр үзэл бодол байгааг бусад ном, зохиолоос судлан мэдлэг ойлголтоо гүнзгийрүүлээрэй.

## ӨӨРИЙГӨӨ СОРЬЁ

1. Тайлбарласан эссээний ерөнхий бүтцийг загварчлан харуулна уу?
2. "Дээр цагт" гэсэн холбоо үгийг дараах загварын дагуу тайлбарлан бичнэ үү.
   а. Ямар утгатай
   б. Ямар ямар үгсийн аймгаас бүтсэн

в. Юугаар яаж холбогдсон
г. Ямар нийлмэл үг бүтсэн
д. Өгүүлбэрт яаж хувилснаар нь тайлбарлана

3. Д.Батбаярын "Нууцын нууц" эсээг уншаад эхлэл, төгсгөл нь аль аль болохыг товч тодорхойлно уу.

4. Энэ эсээнд байгаа хүүрнэмж, тоочимж, эргэцүүлэмжийн жишээнүүдийг олж бичээрэй.

5. "хэдхэн үгийнхээ элэгдсэн сампинг цээжиндээ няслах", "хүн хүн болох", "үгийн амтыг мэдрэх" гэсэн хэлц холбоо үгийн утга, түүний хэрхэн үүссэнийг тайлбарлан бичээрэй.

6. Энэ эсээний нэр, дэвшүүлсэн асуудал хоёр тохирч байна уу? Энэ талаар саналаа тайлбарлан бичнэ үү.

7. “Нуу-” гэсэн үйл язгуураас дагаврын аргаар бүтсэн үгсийг “Монгол хэлний тайлбар толь”-оос олж загварчлан бичээрэй.

8. Дараах өгүүлбэрийг дэлгэрүүлэн нэг цогцолбор болгон бичнэ үү.
"Цуглуулсан номоо бичигтэн ардууд өөрсдөө үзээд барахгүй нөхөр садан, таних хүн, айл саахалтынхандаа сонин болгон ярьж өгдөг сайхан заншилтай байжээ."

9. Дараах цогцолборыг хурааж бичнэ үү.

Иймд манай залуучууд өөрийнхөө ард түмний соёлын өвийг судлан мэдэх зэргээр хүн төрөлхтний соёлын түүхэнд Монголын ард түмэн ямар нэмэр оруулсныг гаргаж өгөх зэргээр судлах шинжлэх өдий төдий сонин бөгөөд огт хүн судлаагүй зүйлийг дэлхий дахинд гаргаж өгөх цаг үе нь ч болоод, олон улсын соёлын судлалд монгол улсын сэхээтэн тэр зүйлийг судалж нийтийн шинжилгээнд нэмэрлэх цаг нь болж байна.

10. Энэ бүлэгт уншсан дараах эсээнүүдийн агуулгыг сэргээн саная. Тэдгээрт дэвшүүлсэн асуудал, баримт жишээ байгааг ялгаж бичье.

| | Дэвшүүлсэн асуудал | Баримт, жишээ |
|---|---|---|
| 1. “Газрын юм” | | |
| 2. “Номын садан” | | |
| 3. “Нууцын нууц” | | |
| 4. “Хас ба хос” | | |

# IУ

# ТАЙЛБАРЛАСАН ЭССЭЭН ДЭХ ДҮРСЛЭХ, ХАРЬЦУУЛАХ АРГЫГ ЗАДАЛЖ ОЙЛГОН, ХЭРЭГЛЭЖ СУРЪЯ

*Эссэний агуулга бүтэц*

*Тайлбарлагдаж буй юмыг харьцуулах, дүрслэх арга*

*Эшлэл, баримт, жишээ*

*Эссэ бичихэд хэрэглэсэн арга*

*Эхлэл, үндсэн хэсэг, төгсгөл хэсэг*

*Тайлбарлагдаж буй юм*

*Үзэл бодол, санал, асуудал*

*Уран дүрслэл*

*Төгсгөх- дүгнэлт, таамаглал, асуулт*

## ЭЗЭМШИХ МЭДЛЭГ ЧАДВАР:

- Эссэний агуулгыг уншиж ойлгон, харьцуулах, дүрслэх арга хэрэглэснийг мэдэж ойлгох
- Эссэний бүтцийг задлан шинжилж, агуулгын уялдаа холбоог гаргах
- Тайлбарласан эссэ бичихдээ харьцуулах, дүрслэх аргыг хэрэглэх

## ТАЙЛБАРЛАСАН ЭСЭЭНИЙ ДҮРСЛЭХ, ХАРЬЦУУЛАХ АРГЫГ ЗАДАЛЖ ОЙЛГОЁ

*Дасгал 31* **Эсээг уншиж агуулгыг ярилцаж ойлгоё.**

Үхэр хулгана - харх

### 1. ДЭВШҮҮЛСЭН АСУУДАЛ

“Хэрвээ хулгана хорин килограмм татахаар жинтэй байсан сан бол хүн яагаад ч дэлхийн эзэн болж чадахгүй сэн дээ” гэж суут эрдэмтэн Эйнштейн хэлжээ. Дэлхийн шинжлэх ухаан, хүн төрөлхтний оюуны соёл, иргэншлийн түүхэнд бүхэл бүтэн үеийг эзлэх гайхамшигтай нээлт хийсэн тэр суут эрдэмтэн яагаад ингэж хэлсэн юм бол оо гэдгийг эргэцүүлэн бодож их л гайхдаг үе надад байлаа. Дэлхийг хэд дахин устгаж чадах аюулт халуун цөмийн хүчний тухай тэр мэдэж байсан болохоор хулгана зэргийг юухнаар ч устгаж орхино гэдгийг төсөөлөхгүй байв гэж үү дээ?

Хэрвээ хулгана одоогийнхоосоо хорьхон килограммаар хүнд жинтэй байсан сан бол дэлхийд ноёрхох эрхийг хүнээс булаан авах байсан гэдэг үгийг онолын үндэсгүйд тооцоход хэн ч зөвшөөрөхөөр юм. Гэвч их эрдэмтэн ул үндэсгүй юм ярьж, бичдэг гэж үү?

Хулганыг юугаар нь тийм хөнөөлтэй, аюултай амьтан гэж их эрдэмтэн тооцсон юм бол? Энэ тухай арван зургадугаар жарны эцсийн хулгана жил буюу 1984 онд тал бүрээс эргэцүүлэн бодоод арга буюу их эрдэмтэнтэй санал нэгдлээ.

### 2. ТААМАГЛАЛ

Эйнштейний хэлснээр үхэр хулгана (харх) хорин килограмм жинтэй байсан бол үнэхээр хүн төрөлхтөнд дийлдэхгүй амьтан байх байжээ. Аз болоход үхэр хулгана хорин кило биш хоёр зуухан грамм жинтэй амьтан юм.

### 3. ТАЙЛБАР 1 (Азиас Европт)

Үхэр хулгана (харх) анх манай Ази тивээс бүр нарийвчилбал Монголын нутгаас дэлхийг тойрох аяндаа гарчээ. Нэг хэсэг нь өмнөдийн орныг зорьж Энэтхэг, Хятадаар дамжин далайн эрэг хүрч, нөгөө хэсэг нь Ижил мөрнийг зүглэжээ. Өмнө зүгт одсон үхэр хулгана хар зүстэй байжээ. Тэдний нэг өвөг эцэг нь одоо Гурван сайхан ууланд гүйлдэж яваа бозлогууд гэнэ. Өмнө этгээдийг зорьсон үхэр хулгана их далайд боогдоод саатаж байх зуураа айхтар олширчээ. Африк тив, бага Азид үхэр хулгана үржин олширч багтахаа байх үед Европоос усан хөлөг онгоцнууд олноороо Энэтхэгийн болон Газрын дундад далайг туулан үхэр хулганад улаа нэхэх алба хааж эхэлжээ. Өрнөдийн худалдаачин, далайн дээрэмчдийн хөлөг онгоцонд Азийн үхэр хулгана дөрөөлөн гарч тавтай сайхан аялсаар Европт “заларчээ”.

## 4. ТАЙЛБАР 2 (Австралиас Европт)

Тэрнээс нэг их удалгүй Австрали тивд үхэр хулгана айлчнаар хүрэлцэн очжээ. Австралийн зэлүүд тал нутагт үхэр хулгана дураараа үржээд тариа ногоог нь хувхайлж сүйтгэхэд сая л ухаан орж 1880 оноос эхлэн дөч шахам жилийн турш их хүч гаргаж даруй 5353 миль газрыг австралийнхан ханаар тусгаарлажээ. Үхэр хулганаас хамгаалсан тэр хана нь Хятадын цагаан хэрэмнээс дутахгүй, нэг үгээр хэлэхэд Лондонгоос Бээжин хүрэх дайтай урт барилга байгууламж болжээ. Эрт балрын цагт нүүдэлчний довтолгооноос хамгаалж аймхай хятадууд их цагаан хэрэм барьсан нэг түүх бий. Гэтэл Австралид үхэр хулганаас хамгаалж урт цагаан хэрэм барьсан бас нэг түүх гарчээ. Австралийн тэр хэрэм зөвхөн үхэр хулганаар зогсохгүй зэрлэг динго нохой, молтогчин туулайн довтолгооноос хамгаалахад ч удаа дараа хэрэг болжээ. Үхэр хулгана Австралид ингэж дажин үүсгэж байх хооронд усан онгоцоор Европт заларсан үхэр хулгана тахал түгээжээ. Үхэр хулганын тахлаар Европын хүн ам толгой дараалан хиарч дөрөвний нэг хувь нь үгүй болжээ. Тахал гэдэг үг тэр цагаас эхлэн Европын улсуудын хэлэнд хараалын үг болон хувирсан ажээ.

## 5. ТАЙЛБАР 3 (Азиас Америкт)

Азиас баруун хойш шар үхэр хулгана 1727 онд Ижил мөрөн хүрч “Хөлөг онгоц ч шаардсангүй” зүгээр л сэлэн гаталж цаашаа явган тэмүүлжээ. Хэдэн түмэн шар хулгана Ижил мөрний усыг бүрхэж сэлэн гаталж байсан тухай тэр үеийн бичиг баримтад үлджээ. Ижил мөрнийг гаталснаасаа хойш шар үхэр хулгана гурван жилийн дараа Англид “морилон” очжээ. Улмаар 1755 онд Хойд Америкт шар үхэр хулганыг хүрэлцэн очиход үеэл ах нь болох хар үхэр хулгана нь өмнө зүгээс Америкт нэвтэрч очоод даруй хоёр зуун жил аж төрөн нутагшчихсан байжээ.

Шар хар хоёр үхэр хулгана (харх) төөрсөөр төрөлдөө золгож уул тивд бүрэн эзэн суугаад Марк Твен, Эрнст Хемингуэй, Вальтер Скот, Виктор Гюгогийн зохиолын хуудсанд байраа эзэлжээ.

## 6. ТАЙЛБАР 4 (Дийлдэшгүй хор уршигтай амьтан)

Үхэр хулганатай Европ, Америкийн хүн ард жинхэнэ дайн зарлаж, түмэн аргаар үргэлж устгал хийх болжээ. Хавх, тор, урхи, гөвчүүр ер нь бодож олоогүй арга байхгүй. Хүнцэл, хунчир, хүчил, шүлт хамаг байдаг хорыг ч хэрэглэсээр байлаа.

Америк хүртэл аялах замдаа хар үхэр хулгана Гонконг, Кантон зэрэг том хотуудад тахал тарааснаас болж тэр хавьд 15 сая хүн үхжээ. Гэвч үхэр хулгана өсөж үржсэн хэвээр төрөл бүрийн хоронд биеэ дасгаж, ямар ч юмыг идсэн шингээхээр ходоодоо зохицуулж (тулалдсаар) өнөөг хүрчээ. Одоо жил тутам дэлхийн хүнсний үр тарианы 20 хувийг, дээр нь 50 шахам сая тонн хүнс тэжээлийн зүйлийг үхэр хулгана зооглон устгаж байна.

Боловсон их Парис хотын хоёр мянган километр үргэлжилсэн урт хонгил хоолой, 3 сая подвалаар үхэр хулгана дүүрэн аж төрж байна.

Үхэр хулганыг үр үндэсгүй болгохын тулд цахилгаан эрчим, хорт хий, хэт нам дууг хүртэл ашиглаж байна. Үхэр хулганын эсрэг хэрэглэж байгаа тэр бүх арга чарга нь бүх үхэр хулганын 90 хувийг устгаж чадахаар тооцоотой ажээ. Гэвч үхэр хулгана хүний хорлонтой арга бүрийг судлан биеэ зохицуулан амиа авч гарах чадвараа улам нэмсээр одоо хэр баргийн хоронд нүд анихааргүй “бие сайтай” болчихжээ.

Арван зургадугаар жарны хамгийн сүүлчийн хулгана жил буюу энэ 1984 онд дэлхийн хүн ам 4 тэрбум долоон зуун сая хүрэхэд үхэр хулганын тоо мөн төдий чинээ болжээ. Хүн амын тоо 4.7 тэрбум, үхэр хулганынх 4.7 тэрбум болж хулгана жилтэй золгосон нь жихүүдэс хүрмээр юм. Яагаад гэвэл дэлхийн 4 тэрбум 700 сая хүний нэлээд хэсэг нь бие султай, хагас буюу бүтэн өлсгөлөнгийн байдалтай, тахир татуу, орон шоронд орсон, хууч өвчинд баригдсан байна. Харин дөрвөн миллиард долоон зуун сая үхэр хулганын тухайд бол тэд бараг цөмөөрөө тарган цатгалан, эрх дураараа, амгалан тайван, өсөж үржиж долоо дахь хоног тутамд найман хүчгэнэ төрүүлж, нэг жилд нэг хос хулгана 800 болон олширч гурван жил тутам дэлхийд 128 сая үхэр хулгана нэмэгдэж байна. Түүний ходоод одоо шингээхгүй юмгүй болжээ. Цахилгаан дамжуулах утасны бүрхүүлийг үхэр хулгана дуртайяа зооглож сурчээ.

Том хотуудад үе үе гэрэл тасарч тэвддэг болсны учир энэ юм. Үхэр хулгана бас синтетик нийлэг эдлэлийг амтархан иддэг болжээ.

## 7. ТАЙЛБАР 5 (Дам баримт, таамаглал)

Байгалиас заясан бие нь төгөлдөр нарийн зохион байгуулалттай энэ амьтны физиологийн нууцыг эрдэмтэд бүрэн тайлан таньж бас л чадаагүй байна. Дэлхийд анх бий болсон сүүн тэжээлтнүүдийн өвөг эцэг болохоороо тийм “амь бөхтэй” байдаг бололтой. Их нарийн яривал үхэр хулгана бол зааны эцэг, адууны аав, хярсны ах юм. Хорвоогийн хууччуулын нэг гэдэг билээ.

## 8. ЗОХИОГЧИЙН ДҮГНЭЛТ

Үхэр хулгана ийм айхтар амьтан байсныг нь их эрдэмтэн Эйнштейн мэддэг болохоор арга буюу түүний хүчийг үнэн зөв тодорхойлжээ гэж би бодлоо. “Чоно үүрэндээ өлзийтэй” гэдэг шиг үхэр хулгана төрсөн нутагтаа эргэж ирсэнгүй нь яамай. Хэдийгээр Өвөрхангайн нутагт үлийн хөх оготно сүүлийн үед шороо шиг олшроод байгаа ч гэсэн тэр нь үхэр хулганын (харх) дэргэд аалз шиг өчүүхэн амьтан. Гэхдээ л “насны эцэст” үхэр хулгана төрсөн нутагтаа эргэн ирж мэднэ гэдгийг биологичид сэрэмжлүүштэй. Учир нь их хотуудыг үхэр хулгана бараадаг зантай ажээ. Ам цагаан хулганаар арван хоёр жилийг эхэлж, “Эрдэнийн эүйлээр бөөлжөөд байдаг эрүү цагаан хулгана нэгэн жил ээ!” гэж дуулсаар өдий хүрсэн монголчуудад үхэр хулгана (харх) одоохондоо айдас төрүүлэхгүй л байна.

*Л.Түдэв 1984*

**а. Дэвшүүлсэн асуудал, тайлбар, зохиогчийн дүгнэлт гэж үзэх үндэслэлийг гаргана уу.**

**б. Гаргасан үндэслэлээ дараах загвар дээр батлан тайлбарлая. Ингэвэл эсээний бүтэц, агуулгын уялдаа холбоог ойлгосноо харуулж чадна.**

## "Үхэр хулгана - харх"

**Эхлэл**

Эсээний эхний хэсэг болох сонирхолтой эшлэл

"Хэрвээ хулгана 20 кг татахаар жинтэй байсан сан бол хүн яагаад ч дэлхийн эзэн болж чадахгүй сэн дээ" гэж суут эрдэмтэн Эйнштейн хэлжээ.

**Хөтөч санаа (тайлбарлагдаж буй юм)**

Дэлхийн шинжлэх ухаан, хүн төрөлхтний оюуны соёл, иргэншлийн түүхэнд бүхэл бүтэн үеийг эзлэх гайхамшигтай нээлт хийсэн тэр суут эрдэмтэн Яагаад ингэж хэлсэн юм бол оо?

**Үндсэн хэсэг** Яагаад?

**Тайлбарлагдаж буй юм**

1. Тархалт
2. Хор хөнөөл
3. Устгах арга чарга
4. Хулганын өсөлт хөгжилтийг хүн төрөлхтний өсөлттэй харьцуулсан нь
5. Нууцыг тайлах
6. Үхэр хулгана төрсөн нутагтаа эргэж ирсэнгүй нь яамай

"Чоно үүрэндээ өлзийтэй" гэдэг шиг үхэр хулгана төрсөн нутагтаа эргэж ирсэнгүй нь яамай.

**Тайлбар**

- Азиас Европт
- Австралиас Европт
- Азиас Америкт

- Хүнсний үр тарианы 20 хувь
- 50 сая шахам тонн хүнс тэжээл
- Парис хотын 3 сая подвалаар үхэр хулгана амьдрах

- Хавх, тор, урхи, гөвчүүр хүнцэл, хүнчир, хүчил, шүлт
- Цахилгаан эрчим, хорт хий, хэт нам дуу

1984 онд дэлхийн хүн ам 4 миллиард долоон зуун сая хүрэхэд үхэр хулганын тоо мөн төдий чинээ болжээ.

Үхэр хулгана ийм айхтар амьтан байсныг их эрдэмтэн Эйнштейн мэддэг болохоор арга буюу түүний хүчийг үнэн зөв тодорхойлжээ.

Дэмжих цогцолборууд

**Төгсгөл хэсэг**

Хэдийгээр Өвөрхангайн нутагт үлийн хөх оготно сүүлийн үед шороо шиг олшроод байгаа ч гэсэн тэр нь үхэр хулганын (харх) дэргэд аалз шиг өчүүхэн амьтан. Гэхдээ л "насны эцэст" үхэр хулгана төрсөн нутагтаа эргэн ирж мэднэ гэдгийг биологичид сэрэмжлүүштэй. ...Учир нь их хотуудыг үхэр хулгана бараадаг зантай ажээ. ...монголчуудад үхэр хулгана (харх) одоохондоо айдас төрүүлэхгүй л байна.

**в. Эсээний агуулгыг мэдэхийн тулд харьцуулсан зүйлсийг түүж бичье.**

**г. Зохиогч үхэр хулганын амьдрах чадвар, тархац, хор хөнөөлийн талаар мэдээлж тайлбарлахдаа доорх үг, өгүүлбэрийг сонгож хэрэглэсэн учрыг ярилцъя.**

Дэлхийг ноёрхох эрхийг хүнээс булаан авах, аяндаа гарчээ, дөрөөлөн гарч тавтай сайхан аялсаар, Европт заларчээ, айлчнаар хүрэлцэн очжээ, дуraaраа үржээд, бүрхэн сэлэн гаталж, цаашаа явган тэмүүлжээ, үеэл ах нь болох хар үхэр хулгана, аж төрөн нутагшчихсан, шар хар хоёр үхэр хулгана /харх/ төөрсөөр төрөлдөө золгож, уул тивд эзэн суугаад, зохиолын хуудсанд байраа эзэлжээ, зооглон устгах, хорвоогийн хууччуулын нэг

**д. Эсээнээс баримтуудыг түүж, түүний зорилго нь мэдээлэх, тайлбарлах, итгүүлэн үнэмшүүлэх, уншигчид нөлөөлөхийн аль нь болохыг ялгая.**
*Үлгэрлэвэл: Тайлбарлагдаж буй юм: Үхэр хулгана хүний хорлонтой арга бүрийг судлан биеэ зохицуулан амиа авч гарах чадвараа улам нэмсээр одоо хэр баргийн хоронд нүд анихааргүй “бие сайтай” болчихжээ.*

- *Арван зургадугаар жарны хамгийн сүүлчийн хулгана жил буюу энэ 1984 онд дэлхийн хүн ам 4 тэрбум долоон зуун сая хүрэхэд үхэр хулганын тоо мөн төдий чинээ болжээ гэсэн өгүүлбэрт үхэр хулгана олширч байгааг хүн төрөлхтний өсөлттэй харьцуулан тоон мэдээлэл оруулсан байна.*
- *Хүн амын тоо 4.7 тэрбум, үхэр хулганынх 4.7 тэрбум болж хулгана жилтэй золгосон нь жихүүдэс хүрмээр юм гэсэн өгүүлбэрт үхэр хулганын тоо өсөхийн хэрээр аюул ойр байгааг "жихүүдэс хүрмээр" гэсэн үгээр анхааруулан, зохиогч хандлагаа илэрхийлсэн юм.*

**е. Баримтаас гадна эсээний агуулгыг бүрдүүлж байгаа бусад зүйл нь юу, юу байгааг бүртгэе.**

| | Сэтгэгдэл, үнэлэмж | Дүрслэл | Таамаглал | Олон ургалч үзэл бодол | Баримт жишээ |
|---|---|---|---|---|---|
| Тайлбар 1 | .... | .... | .... | | |
| Тайлбар 2 | .... | .... | .... | | |
| Тайлбар 3 | .... | .... | .... | | |
| Тайлбар 4 | .... | .... | .... | | |
| Тайлбар 5 | .... | .... | .... | | |

ё. **Эсээг уншигчдад илүү сонирхолтой болгохын тулд дүрслэн тайлбарлах аргыг хэрэглэдэг. Тийм тайлбар бүхий хэсгийг олж түүгээд задалъя.**
*Үлгэрлэвэл:*

| Уран дүрслэлтэй өгүүлбэр | Уран дүрслэл | Дүрслэх арга | Утгын тайлбар |
|---|---|---|---|
| Өрнөдийн худалдаачин, далайн дээрэмчдийн хөлөг онгоцонд Азийн үхэр хулгана дөрөөлөн гарч тавтай сайхан аялсаар Европт “заларчээ”. | Дөрөөлөн тавтай сайхан аялсаар заларчээ | Адилтгалын арга | “Дамжин гарч” гэсэн утгыг “дөрөөлөн гарч” гэсэн нь монголчууд мориндоо дөрөөлж морддогтой холбоотой бөгөөд цаашид утга өргөжин баяжиж “дамжих” гэсэн утгаар хэрэглэдэг болжээ. |

Эсээнд хамааралтай баримтыг уран дүрслэлээр баяжуулах нь тухайн ойлголт, үзэл бодлыг илүү тодорхой, итгэл үнэмшилтэй хүлээн авахад чухал үүрэгтэй юм.

## ЭХИЙН СЭДЭВ АГУУЛГЫН УЯЛДАА ХОЛБОО, ДАРААЛЛЫГ ТАЙЛБАРЛАЯ

*Дасгал 32* **Дараах эхийг уншиж сэдэв, агуулгын уялдаа холбоог ойлгоё.**



**Мөс**

Мөсийг юутай ч зүйрлэж боломгүй мэт санагддаг. Мөсний мөн чанарт нэвтэрье гэвэл харах багадна. Барих ч багадна. Харин амтлах хэрэгтэй. Хэлэн дээрээ тавиад, нүдээ анин зугуухан хүлх. Хүлхэх тусам та мөсний ариун тунгалгийг мэдрээд зогсохгүй аливаа шинэ сэргэг юмны шинж болсон бусдаас ялгагдах содон сонинг нь мэдрэх болно. Шинэхэн цасны үнэр, амтыг зөвхөн мөс л удаан хадгалж чаддаг юм байна ч гэж бодогдож мэднэ. Энэ бүхэнд сатааралгүй цааш нь хүлхэх хэрэгтэй.

Хүлхэн хүлхсээр эцэст нь та зөвхөн мөсөнд л байдаг тэр нэгэн гайхамшигт шинж чанарыг мэдэх болно. Тэр бол идэр есийн жавар. Мөсний чинхүү мөн чанар нь энэ. Хүлхэх тусам жижгэрэх авч дуусан дуусталаа мөнөөх жавраа хадгалан хадгалсаар дуусдаг. Магадгүй, аливаа ариун тунгалаг юм бүхэн өөрийн мөн чанарыг дуусан дуусталаа хадгалдаг ч байж мэднэ.

*Д.Батбаяр*

а. **Уг эх юуны тухай өгүүлж байгааг жишээ татан тайлбарлая.**

**б. Агуулгын уялдаа холбоог дараах загвар дээр ярилцъя.**

**Эхлэл** ← Өвөрмөц санаа

- Тайлбарлагдаж буй юм → Амтлах хэрэгтэй
- Мөсийг юутай ч зүйрлэж боломгүй. Харах багадна. Барих ч багадна → нэмэлт тайлбар
  - ариун тунгалгийг мэдрэх
  - шинэ сэргэг юмны шинжийг мэдрэх
  - бусдаас ялгагдах сонин содонг мэдрэх
  - шинэхэн цасны үнэр, амтыг зөвхөн мөс л удаан хадгалж чадах
- Тайлбар → Цааш хүлхэх → Хэлэн дээрээ тавиад зугуухан хүлх. Хүлхэх тусам мэдрэх

**Төгсгөл хэсэг**

- *Тайлбарлагдаж буй юм* → Хүлхэх тусам жижгэрэх
- Тайлбар → Дүгнэлт
  - Мөсөнд л байдаг тэр нэгэн гайхамшигт шинж чанарыг мэдэх
  - Мөнөөх жавраа хадгалсаар дуусдаг

**в. Агуулгыг хурааж бичье. Ингэхдээ бүтцийн онцлогийг гаргая.**

*Эхлэл хэсэг:*

*Гол хэсэг:*

*Төгсгөл хэсэг:*

**г. "хүлх" үйл үгийн хувилсныг ажиглан, удаах үг, өгүүлбэртэйгээ яаж холбогдож, ямар утга илэрхийлснийг ярилцъя.**

**Амтлах** → Яаж
- хүлх
- хүлхэх тусам
- хүлхэх хэрэгтэй
- хүлхэн хүлхсээр
- хүлхэх тусам

төгсгөх (хүлх, хүлхэх хэрэгтэй)

үл төгсгөх (хүлхэх тусам, хүлхэн хүлхсээр, хүлхэх тусам)

Давталтын үүрэг юу вэ?

| хадгалан | дуусан |
|---|---|
| хадгалсаар | дуусталаа |

д. "Талын айл" зураг ба “Мөс” эхийн өгүүлбэрийн өгүүлэхүүн гишүүдийг түүж бичээд холбох, төгсгөх нөхцөлүүдийн утга, үүргийг хэлье.

Мөсийг юутай ч зүйрлэж боломгүй мэт санагддаг.

Мөсний мөн чанарт нэвтэрье гэвэл харах багадна.

Барих ч багадна.

Харин амтлах хэрэгтэй.

Хэлэн дээрээ тавиад, нүдээ анин зугуухан хүлх.

Тайлагдашгүй оньсого мэт бүтээл юм.

Мянган эриний зогсолт ч юм шиг сэтгэгдэл төрүүлнэ.

Үнэн хэрэгтээ байгаль аж байдлын гэхээсээ илүү монголчуудын гүн ухааны илэрхийлэл болсон бүтээл билээ.

*Дасгал 33* **а. “Талын айл” зургаар юу өгүүлэх гэснийг таамаглая. Зурагт байгаа тайлбарлагдаж буй юм нь юу болохыг олъё.**



*Н.Цүлтэм Талын айл. 1955 он. 80х120см. Зотон, тос*

**б. Зургийг уншаад өөрийн үзэл бодлоо илэрхийлж тайлбар бичнэ үү. Ингэхдээ "Мөс" эхэд буй үг давтах аргыг хэрэглээрэй.**

## ҮЗЭЛ БОДОЛ, СЭТГЭГДЭЛ, ҮНЭЛЭМЖЭЭ БАРИМТАД ТУЛГУУРЛАН ДҮРСЛЭН БИЧИХ АРГЫГ СУДАЛЪЯ

Хүн ертөнцийг танин мэдэж, ойлгож ухаарсныхаа хэрээр аливаа асуудлыг баримт жишээнд тулгуурлан олон талаас нь шинжлэн судлах, ажиглан эргэцүүлэх, задлан тайлбарлах, харьцуулан жиших, нэгтгэн дүгнэх, томьёолон таамаглах, адилтган зүйрлэх зэрэг оюуны төрөл бүрийн үйл хийснийхээ үндсэн дээр бодол санаагаа илэрхийлдэг.

Баримт нь зохиогчийн үзсэн дуулсан зүйл, түүхэн хэрэг явдал, үзэл бодол нь уг зүйлийн талаар юу бодож байгаа, ямар хандлагатай байгаа, юу байж болох талаар өөрийн бодол, таамаглалаа өмнө уншсан, цуглуулсан мэдлэгтээ тулгуурлан эргэцүүлэн, тайлбарлан илэрхийлдэг. Харин сэтгэгдэл нь уг зүйл ямар санагдсан, сэтгэлийг хөдөлгөх эсэх тухай юм.

*(Д.Эрдэнэсан)*

Жишээлбэл: “Эрт цагт нүүдэлчний довтолгооноос хамгаалж хятадууд их цагаан хэрэм барьсан” *–түүхэн баримт*, “Үхэр хулгана хүний хорлонтой арга бүрийг судлан биеэ зохицуулан амиа авч гарах чадвараа улам нэмсээр одоо хэр баргийн хоронд нүд анихааргүй бие сайтай болжээ.” *–үзэл бодол*, “ Хүн амын тоо 4.7 тэрбум, үхэр хулганынх 4.7 тэрбум болж хулгана жилтэй золгосон нь жихүүдэс хүрмээр юм.” *–сэтгэгдэл*

**Дасгал 34** **а. “Дэлгэцийн дээрэмчин” эсээг уншаад ойлгосноо харуулахын тулд бусдаас асуух таван асуулт зохиож бичье.**

Тайлбарлагдаж буй юм

Тайлбар

1 ДЭЛГЭЦИЙН ТҮҮХЭН ХӨГЖИЛ

Хорин таван жилийн тэртээх МОНГОЛД “компьютер” гэдэг үг сураг чимээгүй байлаа. Харин “кибернетик” гэж ярьдаг эрдэмтэд ганц нэг байсан юм. ...Ер нь дэлхийн хэмжээнд 50 сая хүнийг дэлгэцийнхээ өмнө цуглуулах хүртэл телевиз гэдэг мэдээлэгч шинэ “хөвгүүн”-д 13 жил шаардагдсан юм гэдэг.

Тэгэхдээ 38 жилийн турш хүнгэнэж байж тийм тооны сонсогчтой болсон радиог бодвол телевиз гурав дахин богино хугацаанд тэрхүү олныг байлдан дагуулжээ. Харин компьютер гэдэг шинэ “хөвгүүн” хорьдугаар зууны наяад онд мэндлэн төрөөд ердөө л дөрөвхөн жил өнгөрөхөд 50 сая үзэгчтэй болж улмаар уул зууныг үдэхдээ 332 сая хэрэглэгчийг интернэтийн сүлжээгээр торлоод авчээ. 1984 онд интернэтэд ердөө л мянган компьютер байжээ. Тэгвэл өнөөдөр 90 сая компьютертой болж даруй 90 мянга дахин өсжээ. Ийм толгой эргэм хурдтайгаар хүний хорвоод нэвтэрсэн шинжлэх ухаан техникийн өөрололт байхгүй. Зарим нээлт зуун жил болж байж арай гэж нийтэд дэлгэрсэн ч удаатай. Интернэт буюу цахим тооцоолуурын (компьютер) сүлжээ нь асар богино хугацаанд дэлхийн таван тивийн хүн ардыг байлдан дагуулж шинэ мянганы босгон дээр интернэтийн хаанчлал тогтоолоо.

**б. Зохиогч үнэлэмж, хандлагаа илэрхийлэхдээ дүрслэх арга хэрэглэснийг 1-р хэсгээс түүж бичье.**

Тайлбарлагдаж буй юм → 2

ИНТЕРНЭТИЙН ТАРХАЛТ, НӨЛӨӨ

Интернэтийн энэхүү том ээзэнт улс нь тусгаар тогтносон гэгдсээр ирсэн аль ч улс орны харуул хамгаалалттай хил хязгаарыг тоолгүй даван нэвтэрлээ.

Тайлбар ↓

Интернэтийн довтолгоон нь дэлхийн аль ч их бага улс гүрний ямар ч нарийн хийц бүхий цоожтой ямар ч зузаан ган төмөр шүүгээнүүдтэй банк, контор, өргөөнд нэвтрэн орлоо. Интернэтийн сүлжээ гэдэг торонд аль ч орны төрийн түшмэлүүд нууц албаныхан, тагнуулын болон батлан хамгаалах, журам сахиулах яам тамгын газрынхан өөрийн эрхгүй боомилогдлоо. Аалзны торонд орсон шавж хорхой ихэвчлэн өөрийн гэнэнээс болдог бол интернэтийн торонд орохдоо хүмүүс өөрсдийн оюун ухаанаас болж байгаа билээ. Оюуны хэрэгцээ нэмэгдэж, мэдээллийн алба эрчимжиж байгаа эрин үед тэрхүү дэлхийшсэн (глобаль) хэрэгцээг хангаж, мэдлэгийн буухиа албыг залгуулах маш өвөрмөц дайчин шуурхай бөгөөд саад бэрхшээлийг үл мэдэх ололт бол интернэт холбоо юм.

ТОДОРХОЙЛОЛТ

Тайлбар →

Урд зуунд утсан холбоог холыг ойртуулагч, хоёрыг уулзуулагч гэж нэрлэж байсан бол одоогийн интернэт холбоо бол цагийг товчлогч, цахим алба, олныг холбогч ой ухаан болж байна.

ЦАХИМ ЕРТӨНЦИЙН САЙН МУУ, ЭЕРЭГ СӨРӨГ ХАНДЛАГА

Тайлбарлагдаж буй юм → 3

Харин аливаа нээлт, агуу их бүтээлийг үйлдэгч нь хүн, үйлчлүүлэгч нь хүн учраас их эрдэмтэд амьдрал ахуйг өөд татахаар цөмийн эрчим хүчийг нээхэд бага ухаантнууд цөмийн бөмбөг үйлдвэрлэн хүнийг үй олноор хөнөөхийг санаархсан шиг компьютерын ухааныг өөдрөгөөр ашиглагчтай зэрэгцээд урвуугаар хэрэглэгчид мөн л гараад иржээ.

Тайлбар ↓

Хүн төрөлхтний оюун ухааныг хөгжүүлэх, үйлдвэрлэлийг хувьсгалжуулах, харилцаа холбоог эрчимжүүлэхэд цахим тооцоолуур буюу компьютерын арга билиг нь ямар ч хувьсгалтай зүйрлэх аргагүй том бөгөөд ирээдүйтэй ололт учраас түүний ач буян, өгөөж өөрчлөн дэвжээх чадлыг хэн бүгдээр мэдэрч, хэрэглэж үнэлж байна. Тэр тухайд ямар нэгэн сэнхрүүлэг шаардагдахааргүй илэрхий болсон бөгөөд улам бүр өөдлөн дэвжих ирээдүйтэйг хэлүүлэлтгүй.

Тайлбарлагдаж буй юм

**4**

Харин тэр сайхан юмны сүүдэртэй талд юу болж байгааг үл анзаарах нь амжилтаас толгой эргэх өвчинд хүргэж болохгүй гэх газаргүй.

Тайлбар

Хэлд орох цагтаа хэлгийгээ засахгүй бол ээрүү болж мэднэ. Тэгэхээр цахим оюуны соёл иргэншлийн хэлд орж буй энэ үед түүнийг нүглээс хол байлгахад санаа тавих нь чухал юм. Яагаад гэвэл сүүлийн хэдхэн жилд “дэлгэцийн мэргэд”-ээс гадна “дэлгэцийн дээрэмчид” гарч их гүрнүүдэд байтугай бууралхан Монголд ч үзэгдэх боллоо. Бид муу юмны эсрэг тэгэх тэгэхдээ нарийн технологи бүхий муу юмны эсрэг оюуны дархлал дутмагаа ямагт хүлээн зөвшөөрч түүнд анхаарал тавьж байгууштай билээ. Цэнхэр дэлгэц гэж бидний өхөөрдөн нэрлэсэн тэрхүү дөрвөлжин цонх бид бүхэнд оюун ухааны тэнхээ, мэдээллийн баялаг өгөхийн зэрэгцээгээр гэнэн цайлган сэтгэлийг маань самууруулах мунхруулахаас эхлээд дээрэмдэж ч мэдэх аюулыг ардаа агуулсан нүх гэдгийг мартаж болохгүй.

ЦАХИМ ЕРТӨНЦИЙН АРВАН ГЭМ

Тайлбарлагдаж буй юм

**5**

Цэнхэр дэлгэцээс ямар дээрэмчин гарч ирдэг байна аа?

Тайлбар

Үүнд хамгийн товчоор хариу өгч болно. Нэгд, цэнхэр дэлгэцийн дээрэмчин хуурамч мэдээлэл өгч, гэмт хэргийн замд таныг татан оруулж чадна. Хоёрт, цэнхэр дэлгэцийн дээрэмчин турхирсан өдөөсөн чанартай мэдээллийг өгч таныг танилтай чинь эсвэл хамтран ажиллагчидтай чинь эвдрэлцүүлж чадна. Гуравт, цэнхэр дэлгэцээр таны тухай гаж буруу мэдээллийг болон гүтгэлгийг зөвхөн улс оронд тань төдийгүй дэвэн дэлхийд цацаж чадна. Дөрөвт, цэнхэр дэлгэцийн дээрэмчний илгээсэн цахим нян таны компьютерт нэвтрэн орж алтнаас үнэтэй, арав хорин жилээр цуглуулсан мэдээллийн чинь санг идэж, сүйтгэж, хоосолж чадна. Тавдугаарт, дэлгэцийн дээрэмчин таны бизнесийн тухайд хуурамч зар мэдээ тарааж, ажил хөтөлбөрийг чинь унагаж, орлогыг чинь бууруулан дампууруулж чадна. Зургадугаарт, дэлгэцийн дээрэмчин үндэс угсаа, арьс өнгө, шашин шүтлэгээр гадуурхах, эвдрэлцүүлэх, дайсагнахад хэнийг ч турхирч чадна. Долдугаарт, дэлгэцийн дээрэмчин таны үр хүүхдүүдэд завхай зайдан, нүцгэн шалданчуудын үйлдлийг сурталчлан өсвөр үеийг тань уруу татаж чадна. Наймдугаарт, дэлгэцийн дээрэмчин элдэв арга

сүйхээчлэн таны эрхэлдэг интернэт дэлгүүрээс их хэмжээний хөрөнгө авч чадна. Есдүгээрт, дэлгэцийн дээрэмчин бусдын зээлийн (кредит) картыг ашиглан үйлчилгээний төлбөрийг тань төлөөд араар тавьж чадна. Аравдугаарт, дэлгэцийн дээрэмчин яаж ийгээд л таны нууц тэмдэгтийг олж мэдвэл түүнийг тань ашиглан интернэт сүлжээнд нэвтрэн орж чадна. Бас нууц код зохиогоод террористууд дэлхийн аль ч өнцгөөс хоорондоо холбоо барьж үгсэн нэгдэж чадна. Интернэтийн буюу цэнхэр дэлгэцийн өнөө үеийн дээрэмчдийн үйлддэг арван хар нүглийг дээр товч дурдлаа.

**в. 5-р хэсэгт тоочин дүрсэлсэн арга хаана илэрч байна вэ? Байр сууриа хамгаалахын тулд өгүүлбэрийн төгсгөлийг ашиглаарай.**

1. ...татан оруулж чадна.
2. ...эвдрэлцүүлж чадна.
3. ...цацаж чадна.
4. ...хоосолж чадна.
5. ...дампууруулж чадна.
6. ...турхирч чадна
7. ...татаж чадна
8. ...хөрөнгө авч чадна
9. ...араар тавьж чадна
10. ...нэвтрэн орж чадна ...үгсэн нэгдэж чадна

**г. Дээрх хэсэгт задлан шинжлэх арга хэрэглэснийг олж жишээгээр харуулна уу.**

Тайлбар →

ЦАХИМ СҮЛЖЭЭНИЙ ГЭМТ ХЭРГИЙН БАРИМТ

Дээрх нүглүүдийн тухай баримт дэлхийгээр нэг байгаа тул товчлон ганц нэгийг дурдахад уржнан (1999) Америкийн Нэгдсэн Улсад интернэт дэлгүүрийг цахим аргаар тонодог гурван ч бүлэг хүмүүс илэрсэн бөгөөд хамгийн толгой цохисон нь 650 мянган долларын юм хулгайлжээ. Одоохондоо манайд тийм хэмжээний дэлгэцийн дээрэмчин гарахгүй байгаа ч элдэв төрлийн цахим нян тарааж хорлох, тэр ч байтугай доромжлолын илгээлт явуулах гэхчлэн бага гарын цахим хулигаан үе үе үзэгдэж байгаа нь эр өсөж эсгий сунадгийн ёсоор нэг л мэдэхэд интернэт дэлгүүр тоногчид болон хувирахгүй гэх баталгаа алга байна. Интернэт тагнуулчин ч биднийг судлах болно. Цахим сүлжээний торонд орсон зохиогчийн бүтээлүүд бол шимэгчлэгч цахим аалзнуудыг тэжээх бэлэн хоол болсоор байна. Нэгэнт хил хязгааргүй кибер орон зайд цацагдчихсан мэдээлэл нь өндөр хөх огторгуйд салхин аясаар нүүж хаа дуртай газраа хур бороо болон бууж байдаг задгай цагаан үүл мэт хувь заяаг олсон тул хаана хэрхэн байгааг хянах юм уу эсвэл түүнд тохирох нарны халхавч олдох боломжгүй юм санжээ.

Тайлбарлагдаж буй юм

6

УРЬДЧИЛАН СЭРГИЙЛЭХ, СӨРӨГ СУЛ ТАЛЫГ ТАСЛАН ЗОГСООХ АРГА ХЭМЖЭЭ

Гагцхүү цааш цааш нь дамлан худалдаж мөнгө олох хэрэглүүр л бүү болоосой гэж залбирч суухаас аргагүй тул соёлтой улс гүрнүүд юуны урьд цахим бүтээлийн зохиогчийн эрхийг хамгаалах хууль гаргахыг чухалчилж байна. Интернэтийг улс хоорондын тагнуулын үйл ажиллагаанд ашиглах, гэмт хэрэг, олон улсын аллага түрэмгийллд хэрэглэх, орлогоо нуух, мөнгө угаах зэрэг ноцтой явдалд хэрэглүүр болгохын эсрэг улс орон бүрийн болон улс хоорондын цаашлаад дэлхийн хэмжээний хууль эрхийн баримт бичиг гаргах шаардлагатай болсныг бодит ахуй хурцаар шаардаж байгаа ажээ. Нөгөө талаар интернэт хэрэглэгчдийн эрх ашгийг хамгаалах, ялангуяа интернэт дэлгүүрийн худалдан авагчдын төлбөр, эрхийг хамгаалах, харгис бурангуй чанартай аюултай мэдээлэл тараахаас сэрэмжлэх, цахим панзлалыг гаарууллахгүй байх, хүүхэд залуучуудыг завхайруулах цахим сурталчилгаанаас хамгаалах талаар хууль эрхэмжийн олон улсын болон улс дотоодын баримт бичгүүдийг боловсруулан хэрэгжүүлэх нь эрин цагийн хойшлуулшгүй шаардлага болжээ.

Тайлбарлагдаж буй юм

7

ДЭЛГЭЦИЙН ДЭЭРЭМЧДЭЭС ӨРСӨЖ ХӨГЖИХ ДЭВШИХ

Интернэтийн сүлжээ төдий л хүчтэй төлөвшин тогтоогүй байгаа манайх шиг улсад энэ нь бага хэрэг мэт санагдаж болно.

Тайлбар

Гэтэл бага тусмаа л өвчинд амархан өртдөг нь байгалийн хууль гэдгийг санах хэрэгтэй бөгөөд сүүлийн цөөхөн жилийн дотор программчлалын наад захын бичиг үсэггүй байсан манай улс одоо нэгэнт интернэтэд холбогдоод түшмэл болгоны өрөөнд компьютер хэд хэдээрээ эгнээстэй харагдах болсон нь нэгийг хэлж өгөхөд хүрсэн хэрэг биш үү.

8

ЗОХИОЛЧИЙН ДҮГНЭЛТ

Ахуй амьдрал, үйлдвэрлэл, худалдаа, арилжаа наймаа, мөнгө санхүүгийн болон харилцаа холбооны салбарт цахим оюун асар хүчтэй асар хурдан нэвтэрч компьютерын тоног төхөөрөмж жил тутам өөрчлөгдөн сайжирч хэрэглэх зүйл анги нь улам бүр өргөжиж байгаа өнөө үед энэ салбарт удаашрал бол ёстой нөгөөх үхэлтэй адил юм. Хагас жилийн өмнө сайн мэддэг байсан юмаа огт танихааргүй болчихоор тийм хурдаар цахим технологи ахин дэвшиж байна. Тэр хурдаас мэргэд хоцрохгүйн адил дэлгэцийн дээрэмчид цахим сүлжээний мэхчингүүд мөн л хоцрохгүйг чармайж байгаа нь илэрхий ажээ.

Цахим технологийн тухай, түүнийг хэрэглэгчдийн эрх ашгийг хамгаалах тухай багц хууль боловсруулах цаг болжээ. Үүний хамтаар интернэтийн орчинд эргэлдэх гэмт хэргийг мөрдөн шийдвэрлэх мэргэжил мэдлэгтэй цахим хуульчдыг сурган бэлтгэх цаг болжээ. Дэлгэцийн дээрэмчид дэргэдээс биш дээрээс бууна гэдгийг мартах учиргүй биз ээ.

*Л.Түдэв 2001*

**д. Дэвшүүлсэн асуудлыг тодорхойлъё. Эхийн тайлбарлагдаж буй юмсыг жагсааж үзвэл дэвшүүлсэн асуудлыг мэдэх боломжтой. *Дэлгэцийн дээрэмчин*** гэж яагаад нэрлэв?

**е. Дараах холбох хэрэглүүрийг ямар зорилгоор хэрэглэснийг мэдэхийн тулд эдгээрийн утга үүргийг тайлбарлая.**

...... байсан юм гэдэг. Тэгэхдээ......... (......................................)
...... дагуулжээ. Харин.......... (......................................)
...... байхгүй. Зарим .......... (......................................)
...... байна. Тэр тухайд ......... (......................................)
.......мэднэ. Тэгэхээр................. (......................................)
...... Үүнд: Нэг. ......... (......................................)
...... дурдлаа. Дээрх.......... (......................................)
...... болсоор байна. Нэгэнт...... (......................................)
....... юм санжээ. Гагцхүү............. (......................................)
....... байгаа ажээ. Нөгөө талаар......... (......................................)

**ё. Зохиолч эсээг ойлгомжтой тодорхой болгохын тулд харьцуулан тайлбарлах арга хэрэглэсэн болохыг нотолно уу.**

1. Тэгэхдээ 38 жилийн турш хүнгэнэж байж тийм тооны сонсогчтой болсон радиог бодвол телевиз гурав дахин богино хугацаанд тэрхүү олныг байлдан дагуулжээ.

Ер нь дэлхийн хэмжээнд тавин сая хүнийг дэлгэцийнхээ өмнө цуглуулах хүртэл телевиз гэдэг мэдээлэгч шинэ "хөвгүүн"-д 13 жил шаардагдсан юм гэдэг.

2.

| Америкт | Монголд |
|---|---|
| Дээрх нүглүүдийн тухай баримт дэлхийгээр нэг байгаа тул товчлон ганц нэгийг дурдахад уржнан (1999) Америкийн нэгдсэн улсад интернэт дэлгүүрийг цахим аргаар тонодог гурван ч бүлэг хүмүүс илэрсэн бөгөөд хамгийн толгой цохисон нь 650 мянган долларын юм хулгайлжээ. | Одоохондоо манайд тийм хэмжээний дэлгэцийн дээрэмчин гарахгүй байгаа ч элдэв төрлийн цахим нян тарааж хорлох, тэр ч байтугай доромжлолын илгээлт явуулах гэхчлэн бага гарын "цахим хулигаан" үе үе үзэгдэж байгаа нь "эр өсөж эсгий сунадгийн" ёсоор нэг л мэдэхэд интернэт дэлгүүр тоногчид болон хувирахгүй гэх баталгаа алга байна. |

3. Хоёр зүйлийг харьцуулан дүгнэсэн, жишсэн ямар үг, өгүүлбэр байгааг харгалзуулан бичнэ үү.

Харин аливаа нээлт, агуу их бүтээлийг үйлдэгч нь хүн, үйлчлүүлэгч нь хүн учраас их эрдэмтэд амьдрал ахуйг өөд татахаар цөмийн эрчим хүчийг нээхэд бага ухаантнууд цөмийн бөмбөг үйлдвэрлэн хүнийг үй олноор хөнөөхийг санаархсан шиг компьютерын ухааныг өөдрөгөөр ашиглагчтай зэрэгцээд урвуугаар хэрэглэгчид мөн л гараад иржээ.

**ж. Дээрх эссэний хөтөч санаа, түүнийг дэмжиж байгаа мэдээллүүдийг тодруулж ямар дараалаар байрлуулсныг шинжилье.**

Асуудал нь .......

Хөтөч санаа :.......... → Хөтөч санааг дэмжиж байгаа мэдээллүүд

..................................

..................................

..................................

**з. "Дэлгэцийн дээрэмчин" эссэний баримт ба уран дүрслэлийг ялган түүж бичээд дараалын учир зүйг олъё.** *Улгэрлэвэл:*

| баримт | уран дүрслэл |
| --- | --- |
| 1984 онд интернэтэд ердөө л мянган компьютер байжээ. Тэгвэл өнөөдөр 90 сая компьютертой болж даруй 90 мянга дахин өсжээ. | Харин тэр сайхан юмны сүүдэртэй талд юу болж байгааг үл анзаарах нь "амжилтаас толгой эргэх" өвчинд хүргэж болохгүй гэх газаргүй. |

## ХЭЛ ЗҮЙН ХЭРЭГЛЭЭГ ЗАДЛАН ШИНЖИЛЬЕ

*Дасгал 35* **"Дэлгэцийн дээрэмчин" эссэнээс харьцууллыг түүж бичээрэй. Юуг юутай, яагаад харьцуулах болсныг тайлбарлаарай.**

Аалзны тор ____________ Интернэтийн тор

Шавж хорхой ____________ Хүн

Гэнэнээс болох ____________ Өөрсдийн оюун ухаанаас болох

Хүүхэд хэлд орох ____________ Цахим оюун хэлд орох

*Дасгал 36* **Доорх өгүүлбэрийн бүтэц, үүргийг ажиглан задалж, юуг учир зүйн ямар дараалаар, ямар аргаар тодотгосныг тодорхойлоорой.**

Оюуны хэрэгцээ нэмэгдэж, мэдээллийн алба эрчимжиж байгаа эрин үед тэрхүү дэлхийшсэн (глобаль) хэрэгцээг хангаж мэдлэгийн буухиа албыг залгуулах маш

өвөрмөц дайчин шуурхай бөгөөд саад бэрхшээлийг үл мэдэх ололт бол интернэт холбоо юм.

оюуны хэрэгцээ нэмэгдэж,
мэдээллийн алба эрчимжиж
→ байгаа эрин үед

тэрхүү дэлхийшсэн (глобаль) хэрэгцээг хангаж мэдлэгийн буухиа албыг залгуулах
маш өвөрмөц дайчин шуурхай бөгөөд саад бэрхшээлийг үл мэдэх
→ ололт бол интернэт холбоо юм

**Дасгал 37** **Өгүүлбэрээс эсрэг санаатай үг, хэллэгийг олж үүргийг тайлбарлаарай.** *Улгэрлэвэл: Дэлгэцийн мэргэд, дэлгэцийн дээрэмчид* гэж эсрэгцүүлэхдээ тус бүрийн үйл ажиллагааг онцолсон байна.

"Цэнхэр дэлгэц" гэж бидний <u>өхөөрдөн нэрлэсэн тэрхүү дөрвөлжин цонх</u> бид бүхэнд оюун ухааны тэнхээ, мэдээллийн баялаг өгөхийн зэрэгцээгээр гэнэн цайлган сэтгэлийг маань сайжруулах, <u>мунхруулахаас эхлээд дээрэмдэж ч мэдэх аюулыг ардаа агуулсан "нүх</u>" гэдгийг мартаж болохгүй.

**Дасгал 38** **Интернэт хил хязгаарыг "даван нэвтэрлээ" гэснийг ойролцоо утгаар дэлгэрүүлэн дүрсэлснийг олж бичнэ үү.**

**Дасгал 39** **Дараах өгүүлбэр дэх уран дүрслэлийг олж ямар үүрэгтэй байгааг тайлбарлан бичээрэй.**

Нэгэнт хил хязгааргүй кибер орон зайд цацагдчихсан мэдээлэл нь өндөр хөх огторгуйд салхин аясаар нүүж хаа дуртай газраа хур бороо болон бууж байдаг задгай цагаан үүл мэт хувь заяаг олсон тул хаана хэрхэн байгааг хянах юм уу эсвэл түүнд тохирох нарны халхавч олдох боломжгүй юм санжээ.

**Дасгал 40** **Дараах загварыг ажиглаж эсээнд буй "мэдлэгийн буухиа" холбоо үг ямар утгыг илэрхийлж, ямар үүрэгтэй орсныг хэлээрэй.**

**Буухиа**

гүйлт | элч | улаа | шуудан | өртөө | галт тэрэг | автобус

*Буухиалах, өртөөлөх, шуурхайлах гэх мэтээр үйл үг үүсгэсэн нь ч бий.*

## ТАЙЛБАРЛАСАН ЭХИЙН ДҮРСЛЭХ АРГЫГ ЗАДАЛЖ ОЙЛГОЁ

*Дасгал 41* **Эхийг уншиж ойлгон, сэтгэл хөдөлгөж сонирхол татсан үг хэллэг, өгүүлбэрийг тэмдэглэж уншъя.**

### Мэргэний хөндийд дөрвөн цаг эгшиглэнэ

Мэргэний хөндий, миний төрж өссөн нутгийн минь олон хөндийн нэг дээ. Энэ хөндийд элэнц хуланцаас минь эхлээд өдгөө миний энэ үе хүртэл өвгөд хөгшид минь адуу малаа адгуулж, нүүж сууж, жилийн дөрвөн улирлыг жирмийн сүлжээ шиг сүлжиж, жаргал зовлон, инээд гуниг ээлжилсэн амьдралаа бүтээж ирсэн юм. Мэргэний хөндийд л дөрвөн цаг дөрвөн цагаараа эгшиглэдэг. Өвөл гэмээ нь хамгийн хатуу ширүүн болдог. Анхны орсон цас хэзээ ч зогсохгүй бударсаар бударсаар энэ хөндийг нэлд нь бүрхэнэ. Өвлийн цагт атан тэмээгээр л жонжуулж туулна уу гэхээс өөр унаа малаар бүтэшгүй, чухам л цагаан далай гээч нь болно шүү дээ. Мэргэний хөндийд үүл уначихжээ гэсэн үгийг хэн нь ч анх хэлсэн юм, түүнээс хойш юм л бол өвлийг “Мэргэний хөндийд үүл уначихжээ...” гэж энэ нутгийнхан тодорхойлсоор билээ. Гэхдээ бас хамгийн баяртай, гэрэлтэй сайхан үг ч Мэргэний хөндийтэй холбоотойгоор хэлэгддэг.

Мэргэний хөндийн цас хамгийн түрүүнд сэмэрч, түүний элгэн доороос яргуй цэцэг хамгийн түрүүнд нүдэлнэ. Энэ үед нутгийн ардууд “Мэргэний хөндийд яргуй нүдэлжээ...” гэцгээх нь бий... Энэ бол хавар иржээ гэсэн үг юм. Тийнхүү Мэргэний хөндийд хамгийн түрүүнд ногоо соёолж, зуны өмсгөлөө байгаль дэлхий энэ хөндийд л өмсөнө шүү дээ.Холын уулс ч Мэргэний хөндийг л дуурайж ногоорно. Түүнчлэн Мэргэний хөндийн намар бүр ч гоёхон доо. Бугын зоо шиг халиурч, үнэгний сор шиг гялталзана. Өвс ногоо чухам яахаараа тэгж шим шүлтээ гүйцэд авч шаргалтана вэ? Хялгана чухам яахаараа тэгж далайн давлагаа шиг үелзэн гүвэлзэн долгилно вэ? Салхин хэрхэн, юунд саатна вэ? Мэргэний хөндийд тэнгэр ширтэн хэвтэхэд юу эс бодогдох билээ...

Хэдэн мянганы турш Мэргэний хөндийд эцэг дээдэс минь нутаглаж, он жил нисэн нисэн ирж, он жил нисэн нисэн буцжээ. Энэ талд хэзээ нэгтээ хөх тэнгэрийн солир харван унаж, тэрчлэн энэ талаас бас өвгөд хөгшид минь тэнгэрийн уудамд хүсэл бодлоо бэлчээн залбирч зогссон байж таарна. Чингисийн морьтон баатрууд хүлгийн туурайгаараа тамгалж, Сүх жанжны журамт дайчин эрс уухайн дуу хадааж, монгол жинчин идэр есийн хүйтнээр хөөглөж, эрийн гурван наадмаар хурц дөмөн морьд хүүхдийн гийнгоонд уярч байсан биз ээ. Мэргэний хөндий минь мэргэн хөндий. Мэргэнд нь эх орон минь өөдөлж, үр ач нар минь эрүүл энх торниж, хүссэн бүхэн нь биелж, аз жаргалтай амьдрахын гэгээн төлөг буусан бий.

*Д.Нямаа*

<table>
<tr><td>Эхлэл</td><td colspan="2">Мэргэний хөндий, миний төрж өссөн нутгийн минь олон хөндийн нэг дээ. Энэ хөндийд элэнц хуланцаас минь эхлээд өдгөө миний энэ үе хүртэл өвгөд хөгшид минь адуу малаа адгуулж, нүүж сууж, жилийн дөрвөн улирлыг жирмийн сүлжээ шиг сүлжиж, жаргал зовлон, инээд гуниг ээлжилсэн амьдралаа бүтээж ирсэн юм. Мэргэний хөндийд л дөрвөн цаг дөрвөн цагаараа эгшиглэдэг.</td></tr>
<tr><td rowspan="5">Үндсэн хэсэг</td><td>Тайлбарлагдсан юм</td><td>Дүрсэлсэн тайлбар</td></tr>
<tr><td>Өвөл гэмээ нь хамгийн хатуу ширүүн болдог.</td><td>Анхны орсон цас хэзээ ч зогсохгүй бударсаар бударсаар энэ хөндийг нэлд нь бүрхэнэ. Өвлийн цагт атан тэмээгээр л жонжуулж туулна уу гэхээс өөр унаа малаар бүтэшгүй, чухам л цагаан далай гээч нь болно шүү дээ. Мэргэний хөндийд үүл уначихжээ гэсэн үгийг хэн нь ч анх хэлсэн юм, түүнээс хойш юм л бол өвлийг “Мэргэний хөндийд үүл уначихжээ...” гэж энэ нутгийнхан тодорхойлсоор билээ. Гэхдээ бас хамгийн баяртай, гэрэлтэй сайхан үг ч Мэргэний хөндийтэй холбоотойгоор хэлэгддэг.</td></tr>
<tr><td>Мэргэний хөндийн цас хамгийн түрүүнд сэмэрч, түүний элгэн доороос яргуй цэцэг хамгийн түрүүнд нүдэлнэ.</td><td>Энэ үед нутгийн ардууд “Мэргэний хөндийд яргуй нүдэлжээ...” гэцгээх нь бий... Энэ бол хавар иржээ гэсэн үг юм.</td></tr>
<tr><td>Тийнхүү Мэргэний хөндийд хамгийн түрүүнд ногоо соёолж, зуны өмсгөлөө байгаль дэлхий энэ хөндийд л өмсөнө шүү дээ.</td><td>Холын уулс ч Мэргэний хөндийг л дуурайж ногоорно.</td></tr>
<tr><td>Түүнчлэн Мэргэний хөндийн намар бүр ч гоёхон доо.</td><td>Бугын зоо шиг халиурч, үнэгний сор шиг гялталзана. Өвс ногоо чухам яахаараа тэгж шим шүлтээ гүйцэд авч шаргалтана вэ? Хялгана чухам яахаараа тэгж далайн давлагаа шиг үелзэн гүвэлзэн долгилно вэ? Салхин хэрхэн, юунд саатна вэ? Мэргэний хөндийд тэнгэр ширтэн хэвтэхэд юу эс бодогдох билээ...</td></tr>
<tr><td>Төгсгөл</td><td colspan="2">Хэдэн мянганы турш Мэргэний хөндийд эцэг дээдэс минь нутаглаж, он жил нисэн нисэн иржс, он жил нисэн нисэн буцжээ. Энэ талд хэзээ нэгтээ хөх тэнгэрийн солир харван унаж, тэрчлэн энэ талаас бас өвгөд хөгшид минь тэнгэрийн уудамд хүсэл бодлоо бэлчээн залбирч зогссон байж таарна. Чингисийн морьтон баатрууд хүлгийн туурайгаараа тамгалж, Сүх жанжны журамт дайчин эрс уухайн дуу хадааж, монгол жинчин идэр есийн хүйтнээр хөөглөж, эрийн гурван наадмаар хурц дөмөн морьд хүүхдийн гийнгоонд уярч байсан биз ээ. Мэргэний хөндий минь мэргэн хөндий. Мэргэнд нь эх орон минь өөдөлж, үр ач нар минь эрүүл энх торниж, хүссэн бүхэн нь биелж, аз жаргалтай амьдрахын гэгээн төлөг буусан бий.</td></tr>
</table>

**а. Дээрх задлалын өнгөөр ялгасан үгс болон доорх загварыг харьцуулан ажиглаад дүрсэлж тайлбарласан арга хэрхэн илэрснийг ярилцъя.**

Өвөл
- хатуу
- ширүүн
  - зогсохгүй бударсаар бударсаар бүрхэнэ
  - жонжуулж туулна
  - уул уначихжээ

Зун
- соёолж
- өмсөнө
  - дуурайж
  - ногоорно

Хавар
- сэмэрч
- нүдэлнэ
  - яргүй нүдэлж
  - хавар иржээ

Намар
- бүр ч гоёхон доо
  - халиурч
  - гялталзана
  - шүлтээ авч
  - шаргалтана
  - долгилно
  - саатна

Үг, өгүүлбэр холбох нөхцөлөөс гадна нийлмэл өгүүлбэрийн доторх үгсийг дотоод холбоосоор, бие даасан хоёр өгүүлбэрийг гадаад холбоосоор холбож болно. Монгол хэл гадаад холбох хэрэглүүрээр нэн баялаг. Жишээлбэл: энэ, тэр, ингээд, гэвч гэх мэт энгийн (дан) бүтэцтэй, нөгөө зарим нь тийм учраас, ингэж байтал, энэ тухай гэх мэт нийлмэл (задлаг) бүтэцтэй байдаг. Мөн өгүүлбэр, эх доторх үгс, гишүүдийг холбох тул, төлөө, талаар, хүртэл зэрэг угсруулах, буюу, эсвэл, байтугай, бөгөөд гэх мэт зэрэгцүүлэн дотоод холбох үгс ч элбэг. Эдгээр гадаад, дотоод холбох хэрэглүүр нь өөр өөр утга, үүрэг гүйцэтгэх тул эсээний агуулгыг янз бүрээр илэрхийлнэ.

**б. Гадаад болон дотоод холбох хэрэглүүрийг ялган бүлэглээд тус бүрийн үүрэг, утгыг тодорхойлоорой.**

1. Тийнхүү Мэргэний хөндийд хамгийн түрүүнд ногоо соёолж, зуны өмсгөлөө байгаль дэлхий энэ хөндийд л өмсөнө шүү дээ. Холын уулс ч Мэргэний хөндийг л дуурайж ногоорно.
2. Түүнчлэн Мэргэний хөндийн намар бүр ч гоёхон доо.
3. “Бас хаяж, хайрлаж сур” гэж байсан нь уран бүтээлч хүн өөрийгөө олох ухааны ерөнхий чигийг заасан хэрэг.
4. Ер нь хүн “Чи хэн бэ?” гэдэгт хариулж, өөрийгөө олохын хамт байнга суралцаж бас бамбардан асааж, хөөргөн хөгжөөж, эргэцүүлэн бодож, гуниглан харуусаж, тамлан зовоож жаргал зовлонгийн аль алиныг нь дэнсэн дээр тавьж үздэг юм билээ дээ.
5. Харин “компьютер” гэдэг шинэ “хөвгүүн” хорьдугаар зууны наяад онд мэндлэн төрөөд ердөө л дөрөвхөн жил өнгөрөхөд 50 сая үзэгчтэй болж улмаар уул зууныг үдэхдээ 332 сая хэрэглэгчийг интернэтийн сүлжээгээр торлоод авчээ.
6. Сүүлийн үед зүүдлэх бүрийдээ энэ л наадмыг зүүдлэх бөгөөд нар улам холдох тусам түүний зүүднээ араас нь нэхэн хөөх морьдын төвөргөөн улам ойртон сонсогдох болжээ.

7. Яагаад гэвэл, сүүлийн хэдхэн жилд "дэлгэцийн мэргэд"-ээс гадна "дэлгэцийн дээрэмчид" гарч, их гүрнүүдэд байтугай бууралхан Монголд ч үзэгдэх боллоо.

**в. Дээрх эхийг уншаад төрсөн мэдрэмж, сэтгэгдэл, үнэлэмжээ эшлэл, уран дүрслэл, хэлц ашиглан бичнэ үү.**

*Дасгал 42* **Дээрх эхийг Д.Батбаярын "Өвөл" эхийн дүрслэлтэй харьцуулж тайлбарлаарай.**

**Өвөл**

...Би номын мөр хөөж хот суурин газар анхны цасыг угтаж сүүлчийн цасыг үдэх боллоо. Энд анхны цас жигтэй түргэн хайлах юм. Өвөл нь ч гэсэн ондоо, хот газрын өвөл болно. Тэнгэр гэдэг цантай цонх шиг цэвцийн цайрч, нар гэдэг сониноор халхалсан чийдэн шиг зузаан үүлэн цаана тэмдэг төдий сүүмийнэ. Унадаг дугуй, бүсгүйчүүдийн үзэсгэлэн намрын шувуудтай буцчихсан юм шиг гудамж талбайд үзэгдэх нь ховордоно. Өдөржин гадаа байдаг багачуул голцуу л гал тогооны өрөөнд хөгшид эмгэдийн хамт өнжинө. Шувуу буцаад, жигүүртэн ховордоод тэр үү тагтаа, болжмор хоёрыг цонхоор ажиглах болов...

*Д.Батбаяр*

*Дасгал 43* **Цогцолборыг уншаад дүрслэлийг ажиглаарай. Эхийг яагаад "Хүн үү, чоно уу?" гэж төгсгөсөн бэ? Дүрслэл бүхий онцолсон үгсийг ойролцоо утгат үг хэллэгээр солин найруулж бичээрэй.**

Холын бүдэг хангайн зүгээс хааяа нэг салхи сэвсхийнэ. Өвөг дээдсийн амьдарч байсан устай, ургамалтай сэрүүн тал нуга зүүдэн дунд сүүмэн сүүмэн. Хар хор, зовлон жаргал буцалсан түгшүүрт амьдрал түр зуур зогсох мэт чив чимээгүй. Гэтэл гэнэт харуулын хөгшин гүү хамраараа тасхийтэл шүгэлдэхэд сүрэг дэрхийн сэрэв. Ямар аюул айсуй вэ? Хүн үү? Чоно уу?

*Ж.Мягмарсүрэн*

## ТАЙЛБАРЛАСАН ЭССЭ БИЧИХДЭЭ ДҮРСЛЭХ АРГЫГ ХЭРЭГЛЭЭ

*Дасгал 44* **"Чацаргана", "Телевиз" хоёр эхийг уншаад өөрийн үзэл бодол бусад баримт мэдээлэл, дүрслэлээр дэлгэрүүлэн бичээрэй.**

| Чацаргана (Монголын нэвтэрхий толь) | Телевиз (Чөлөөт нэвтэрхий толь) |
| --- | --- |
| Европ, Азид 6 зүйл, 12 дэд зүйлийн чацаргана зэрлэгээрээ ургадаг. Тухайлбал, Монгол, Хятад, Энэтхэг, Балба, Пакистан, Орос, Их Британи, Франц, Дани, Нидерланд, Герман, Польш, Финланд, Швед, Норвеги зэрэг улсуудад өргөн тархжээ. | Монгол Улсад телевиз байгуулах тухай анх 1964 оны 4 сард Улсын төлөвлөгөөний хорооны хуралдаанаар яригджээ. 1965 оны 10 сард БНМАУ-ын Засгийн Газар телевизэд ажиллах мэргэжилтнүүдийг ЗХУ-д сургах тухай тогтоол гаргажээ. |

Дэлхий дээрх чацарганы нөөц бүхий 1.5 сая гектар газрын 90 орчим хувь нь Хятад улсад ногддог. Чацарганы бут нь ихэнхдээ 0.5–6 м өндөртэй байх боловч хааяа Төв Ази зэрэг хуурай, элсэрхэг нутагт 10 м хүртэл өндөр ургах нь бий. Чацаргана нь манай орны хойд хэсэгт ихэвчлэн ургадаг бөгөөд аль ч газар ургах чадвартай ургамал юм. Монголд яшилдуу чацаргана ургадаг. Энэ жимсгэнэ элдэв витамин ихтэй тул тариалж жимсгэнийн ханд, чанамал зэргээр хэрэглэхэд тохиромжтой бөгөөд хүний эрүүл мэндэд их тустай юм. Ялангуяа үрийн тос нь эмчилгээний үлэмж ач холбогдолтойд тооцогддог.

Үүний дагуу телевизийн техникийн мэргэжлээр 40 хүнийг ЗХУ руу илгээсэн байна. 1966 оны 3 сарын 29-нд Монгол телевизийн техникийн төвийн шавыг тавих ёслол болжээ. 1966 оны 5 сарын 16-нд телевизэд ажиллах залуусын хоёрдугаар ээлжийг ЗХУ руу явуулсан юм. 1967 онд Монголын телевиз байгуулагдахад барьж байгуулсан теле цамхаг нь 193 метр өндөр. 1967 оны 7 сарын 11-нд Монголд анх удаа туршилтын нэвтрүүлэг хийжээ. Ардын хувьсгалын 46 жилийн ойд зориулсан концерт, хүндэтгэлийн арга хэмжээг телевизээр дамжуулжээ.

*Үлгэрлэвэл:*

*Хүний биед ач тустай чацаргана хэмээх алтан шаргал өнгөтэй энэхүү жимс Европ, Азид өргөн дэлгэр тархаж нийтдээ 6 зүйл, 12 дэд зүйл болтлоо үржин ургажээ.*

*Дасгал 45* **Эхлэл хэсгийг дэлгэрүүлэн тайлбарлахдаа дүрслэл ашиглан бичье.**

Эхлэл:

Асуудал дэвшүүлсэн нь: Хүн болох багаасаа
Хүлэг болох унаганаасаа гэдэг.

*Үлгэрлэвэл: Хүүхэд бүхний зан төлөвт хүрээлэн буй нийгмийн орчин нөлөөлж байдаг бөгөөд яг л урган төлжиж байгаа модтой адил гэж зүйрлэвэл тэрхүү нялх модыг хэрхэн тордох вэ?*

*Миний өмнө зулзаган улиас навчсаа сэрчигнүүлэн найгалзана. Энэ модонд ч эх орон оршиж буй агаад навчис бүхэн нь намайг эх орны нүдээр харж байна.*

*Дасгал 46* **Зургийг сайтар ажиглая. Юу юу өгүүлж байгааг дүрслэн бичье.** *Үлгэрлэвэл:*



Өглөөг тольдох манай цонхны өмнөх ногоон гоёл болсон модны өнгө өөрчлөгдөн, ажиглан харвал хэдийнээ байшингийн дээвэрт тулжээ. Доод хэсгийн зулзаган гишүүд нь намрын шаргал навч адил хатаж хөнгөрөн ховхорч унадаг байхад хүчирхэг орой тэргүүн нь гэрэл халхалдаг болсноос миний эрх чөлөөний орон зай өрөө тасалгаа үргэлж гэгээ муутай. Хүчтэй салхи хөдлөхөд урт мөчрүүд нь цонхны шилийг юу юугүй цоо цохичих нь уу гэлтэй гуядахыг яана.

**Дасгал 47** **Тоочин бичсэн өгүүлбэрийн утга санааг өөрийн үзэл бодлоор дэлгэрүүлэхдээ янз бүрийн дүрслэл ашиглая. Өөр өөр зан аашийг харуулахын тулд эсрэг ба ойролцоо утгатай үг өгүүлбэрийг хэрэглэе.**

1. Хүн бүхэн өөрийн гэсэн ааш авиртай.
2. Олон ааштай хүнтэй ойртон нөхөрлөх хэцүү.
3. Сайхан ааштай мөртлөө саар мууг сэдэгчид бий.
4. Муухай ааштай хэрнээ машид сайхныг бүтээгчид бас байна.
5. Авьяас чадвар чамбай хэрнээ аашнаасаа болж алдагсад цөөнгүй.
6. Муухай зантай хүн мундахгүй балгийг тарина.
7. Авиргүй аашлах нөхрөөс амжиж хурдан холд.
8. Бар мэт явснаа хонь мэт номхрох нь барьцгүй аашны шинж.
9. Гайгүй намуухан байснаа галзуу бар шиг авирлах нь гаж аашны тэмдэг.

*Н.Багабанди*

**Дасгал 48** **Хүний зан араншингийн тухай эсээ бичье. Бичихийн тулд дараах зүйлийг анхаараарай.**

*Зан ааш бол хүмүүсийн харилцаанд нөлөөлдөг хүчин зүйл мөн. Хувь хүний төрөлх шинж чанартай холбоотой ч гэсэн өөрийн муу занг засаж сайхан зан ааштай хүн болон төлөвших бүрэн боломж бий.*

- ♦ Бичих зорилго юу вэ?
- ♦ Уншигч нь хэн бэ?
- ♦ Сонгосон сэдвийн хүрээ хязгаарыг яаж нарийвчлах вэ?
- ♦ Ямар өнгө аясаар бичих вэ?
- ♦ Юуны тухай чухалчлах вэ?

### БИЧИХ ЕРӨНХИЙ АРГАЧЛАЛ

- Хөтөч санааг тусгасан өгүүлбэрээр эхлэх
- Толгой өгүүлбэрийн санааг баримтаар дэмжин тайлбарлах
- Дэмжсэн тайлбарууд (цогцолборууд)-ыг уялдуулан холбож зохион байгуулах
- Дүгнэлтээ гаргах. Асуулт, эшлэл зэргийн алинаар төгсгөхийг шийдэх
- Бичихийн тулд бүтцийг эхлэл, үндсэн, төгсгөл хэсгээр төлөвлөнө.

Та нарын эсээнээс юу олж мэдэх вэ?

Хувь хүний шинж чанарыг олж харж ямар ааш зантай байвал зохистой талаар тусгаж аван муу зан чанарын үр дагавар, сайн зан чанарын ач холбогдлыг ойлгож өөрийгөө төлөвшүүлэн зөв хүн болох тухай

| Хүмүүсийн харилцааны тулгамдсан асуудлыг | Зан харилцааны сайн, муу жишээ баримтуудыг | Зан чанарын талаарх янз бүрийн үзэл бодлыг |
|---|---|---|

## ЭСЭЭ БИЧИХ АЛХАМ

Бичих сэдвээ сонгох → Асуудлаа тайлбарлах баримт, жишээ цуглуулж, эмхлэх бичих төлөвлөгөө гаргах → Бичих аргаа сонгох

мэдрэмж, төсөөлөл, санаа, хувийн туршлага дээрээ тулгуурлан харьцуулах, дүрслэх, асуудал дэвшүүлэн тайлбарлах.

→ Эх ноорог гаргах → Хянан засаж сайжруулах, сийрүүлэн бичих

*Дасгал 49* **Баримтыг ямар зорилгоор хэрэглэдэг болохыг мэдэхийн тулд дараах жишээнүүдийг уншиж ярилцан үзэл бодлоо илэрхийлье. Асуудал дэвшүүлэн бусад баримт жишээгээр баяжуулан эссэ бичээрэй.**



Анхны утсан харилцуурыг Шотландын эрдэмтэн Александр Грэхэм Белл 1876 онд бүтээжээ. Түүний ээж, эхнэр хоёр сонсголгүй байсан нь Беллийг энэ чиглэлээр судалгааны ажлаа чиглүүлэхэд нөлөөлсөн гэдэг. Сонсголгүй хүмүүст зориулж төхөөрөмжийг хийж байх явцдаа дуу авиа нь агаарт долгион хэлбэрээр тархдагийг олж мэджээ. Үүнээс тэрбээр цахилгаан утасны тусламжтайгаар дамжуулж болох юм гэсэн санааг гаргасан байна. Дууны долгионыг цахилгаан урсгалд хувиргаж чадвал хэсэг хугацааны дараа цаад талд нь дуу чимээ болгож болно гэж үзэж байлаа. Үнэндээ, тэрбээр дүлий хүнд дуу чимээ сонсгохыг оролдож байв. Санасандаа хүрч чадаагүй ч алс хол байгаа хүмүүс бие биенээ сонсох боломжийг бий болгожээ. Александр Грэхэм Белл 1876 онд өөрийнхөө хийсэн төхөөрөмжөөр “Хүрээд ир, чамтай уулзмаар байна” гэж найз Ватсонтойгоо ярьсан нь анх удаа хүн холын зайг хэрхэн туулж ярьж болохыг харуулсан хэрэг болсон юм. Ийнхүү 1877 онд өөрийн бүтээсэн утсаа Британид аваачсанаас хойш 2 жилийн дараа утсан холбоо үүсжээ.

*Б.Чадраа*



Юу гэхээр, бид өнөөдөр техник технологийн хөгжлийг дагаад өөрсдийн амьд харилцаагаа үгүй хийж буй мэт санагдана. Дээхэн үедээ шуудангийн үүдэнд дугаарлан байж хамаатан садан, хайртай дотны хүнтэйгээ холбоо барьдаг, эсхүл цагаан цаасан дээр хар, цэнхэр бэхээр буулгасан сэтгэлийн үгээр харилцан амар мэнд, ажил үйлсээ бүтээдэг байлаа. Харин одоо би энэ харилцуур утас гээчийг үнэндээ хэрэглэхээс татгалзахад хүрээд байна. Яах вэ, нэг талаас ажил төрлийг хурдан шуурхай бүтээхэд тус дэм болж байгааг сайшаан магтаж буй хэдий ч бидний амьд харилцааны хэлбэрийг мөн л үгүй хийгээд байгаа нэгэн төрлийн паразит.

Олон өдрөөр биш юм аа гэхэд хоёрхон өдөр энэ харилцуур утаснаас түрхэн салж чихээ болон тархиа амраахыг хүснэ.



Лондон хотын агаарын бохирдол 1930-аад оноос эхэлж хориодхон жилийн дотор хор хөнөөлтэй үзэгдэл болон хувирсан юм. Ард иргэд нь аймшигт гамшгийн талаар хотын захиргаанд хэд хэдэн удаа гомдол гаргаж, гарын үсэг цуглуулах байдлаар тэмцэж эхэлсэн ч Английн засгийн газраас дорвитой арга хэмжээ авахгүй байсаар 1952 оны 12 дугаар сарын 4-нд хэний ч төсөөлөөгүй гамшиг тохиосон юм. Үзэгдэх орчин 50 см-ээр хязгаарлагдаж, сургууль цэцэрлэг, үйлчилгээний байгууллагууд хаалгаа барьж, хүмүүс орон гэртээ утаа угаар орохоос сэргийлж бүх л онгорхой цоорхойг битүүмжилж байсан гэдэг. Гэвч энэ бүх арга чарга тусыг эс олж хүмүүс орон гэртээ угаартаж нас барсаар байв. Энэ нь ердөө л нүүрсний утаанд хордож, орондоо амьсгал хурааж байсан хэрэг.

Цаг агаар хүйтэрч, салхины урсгал эсрэг циклонд орсны улмаас ямар ч салхигүй болж, Лондон хотыг өтгөн хар утаа бүрхэн авснаар өдөр шөнө ялгагдахгүйд хүрчээ. Өтгөн утаан үүл бүрхсэн тавхан өдрийн дотор Лондон хотод 4000 гаруй, дараагийн 2 сард барагцаагаар 8000 хүн амь насаа алджээ.

*Чөлөөт нэвтэрхий толь*






Жилийн дөрвөн улиралд уугуул нутагтаа суурин амьдардаггүй, зуны сүүл сараас өндөглөж зуссан нутгаа орхин, дулаан оронд нүүдэллэн очиж өвөлжөөд, хавар буцаж ирдэг шувуудыг нүүдлийн шувууд гэдэг. Монгол оронд байдаг 410 зүйл шувууны 323 зүйл нь алсын нүүдэл хийдэг. Тухайлбал: ахуна, шунгуур, хотон, өрөвтас, галуу, тогоруу, хөхөө, эргүү бор, ураацайн баг бүхлээрээ махчин шувууны 27, тахианы 2, тагтааны 4, шар шувууны 5, тоншуулын 1, бор шувууны 132 зүйл нь тус тус нүүдлийн шувуу юм.

*/"Нүүдлийн шувуу" Монголын үндэсний нэвтэрхий толь. Б.Чадраа. 2009/*

## ХАРЬЦУУЛАХ АРГА ХЭРЭГЛЭН БИЧЬЕ

Гол санаа

ерөнхийлөн харьцуулах — Бичиж буй сэдвийнхээ хүрээн дэх бүхий л зүйлийг харьцуулах

хэсэгчлэн харьцуулах — Аль нэгэн онцлог шинжийг сонгон бичиж тайлбарлах

*Дасгал 50* **Харьцуулах арга хэрэглэснийг ажиглан дараах эсээг уншаарай.**

### Өргөс

Гарт өргөс орчихоор тэрүүхэндээ их л шаналгаатайгаар барахгүй тэр дор нь авч хаяхгүй бол улам өвчин орж удалгүй баалж зовоодгийг хэн хүнгүй л мэднэ. Тэр тусмаа уурын халаалтгүй орон сууцтай, мод түлээгээр гал залгуулдаг айл гэрт бол хүүхдээсээ эхлээд л гарт өргөс орохын зовлонг сайн мэднэ. Бүдүүн өргөснөөс илүү шаналгаатай нь нарийн өргөс! Сугалаад авах гэхээр гардаггүй тэгсэн мөртлөө өвтгөөд баалуулаад байдаг болохоор нарийн өргөс их хорлонтой болой.

Биед орсон өргөсийг аваад хаячихвал тэр дорхноо зовуурь арилж удалгүй таг мартагддаг. Гэтэл сэтгэлд орсон өргөс гэж бас нэг зовуурьтай юм байдаг нь гарт орсон өргөстэй олон талаар төстэй ажээ. Энэ тухай ярихын тулд биед орсон өргөсөөр зүйрлэн өгүүлж эхлэх маань бас учиртай. Өнөө үед биеийн эрүүл мэндийн тухай их ярих болжээ. Бие махбодод ямар нэг өвчин, хор хөнөөл, хохирол учирсныг бие муудлаа, эрүүл мэнд доройтлоо гэж ярьдаг. Тэр дотор гарт өргөс орох төдий бол үнэндээ, шалих юм биш. Зарим бадируун эр гарт өргөс орохыг юман чинээ боддоггүй ч удаа бий. Таван цул муудах, мухар олгой ургах, хараа муудах, чих дүлийрэх гэхчлэн биеийн эрүүл мэнд доройтохын олон төрлийн шинж тэмдгийг хүмүүс сайн мэдэх тул тэр тухай бүрд нь эмч, эмнэлэг бараадаж бие лагшиндаа засал, тордлого хийлгэдэг. Энэ бол биеийнхээ эрүүл мэндийг хамгаалж байгаа хэрэг. Тэгвэл сэтгэл санааныхаа эрүүл мэндийг бид хэр зэрэг сахиж, хамгаалдаг билээ?

Бараг ярьдаггүй шүү дээ. Хэрвээ эмчид очоод ч юм уу, харьяалах даргадаа “Миний сэтгэлийн эрүүл мэнд муудаад байна. Яах вэ?” гэвэл эмч нь биш гэхэд дарга нь тачигнатал инээд алдан дооглож “За чи больж үз! Сэтгэлийн эрүүл мэнд гэж юу яриад байна аа? Арай солиорч байгаа юм биш биз?” гэж гайхан толгой сэгсэрч тэр хүний үгийг тоглоом тохуу болгож өнгөрөөнө. Манайд байдал яг л ийм байгаа. Үүнээс болоод хүний тухайд зөвхөн л биеийн эрүүл мэндийн асуудал голлон ярьж, анзаардгаа л хүмүүнлэг иргэний нийгэм гэдэг том үгийн утга гэж ойлгох нь дийлэнх байдаг. Ингэж өрөөсгөлдсөнөөс болоод ард олны маань ихэнх

хэсэг нь зөвхөн бие махбодын эрүүл мэндийг ярьдаг, боддог тэгэхээрээ өрөөсөн хөлтэй, суга таягтай хүмүүс болон хувирчээ.

Биеийн эрүүл мэндийн гол түшиг багана нь болсон сэтгэлийн эрүүл мэндийн тухайд тавих халамж, тэр төрлийн эрүүл мэндийг хамгаалах ажил манайд байхгүйтэй адил болжээ. Сэтгэлийн эрүүл мэндийг анхаардаггүй олон оныг өнгөрөөсний харгайгаар өнөөдөр манай хүн амын дөрвөн хүн тутмын нэг нь сэтгэцийн гажигтай байна. Сэтгэцийн гажигтай хүмүүс хүүхдээсээ эхлээд хижээл насныхан дунд улам нэмэгдсээр байна. Дөрвөн хүний нэг нь “галзуурахад ганц хуруу дутуу”, гурван хүүхэд бүрийн нэг нь оюуны хомсдолтой, жил тутам мянга гаруй хүн бусдын гарт амиа алдаж, хоёроос гурван зуун хүн өөрөө өөрийгөө егүүтгэж амь насаа төгсгөж байна. Сэтгэлийн эрүүл мэндийн хувьд үндэстний хэмжээгээр унан доройтохын цондон энэ биш гэж үү?

...Тэр тусмаа хэдэн зууны турш бурханд сүсэлж, нүглээ наминчлан, өвсөнд хөнөөл, хорхойд хоргүй аж төрөхийн тулд ээтэн гутал өмсөж, ирт мэсийг хүн рүү харуулж өгдөггүй “нүгэл”, “буян” гэсэн хоёрхон үгтэй “үндсэн хуультай” байсан монголчууд өнөөдөр тонуул дээрэм, хүчирхийлэл дээрэнгүйлэл, аллага таллагын буюу гэмт хэргийн нийгэм байгуулж байна гэж үү? Юунаас болов? Хоол унд, хувцас хунар, эд хөрөнгө дутсанаас уу?

Үгүй! Бүлэг дээрэмчин залуус, хүний амь бусниулдаг алуурчингуудыг хааяа зурагтаар харуулж байхыг харахад тэд баруун зүгийн орчин үеийн хувцас хунараар гоёж гангарсан, тарган цатгалан, хээнцэр хүмүүс харагддаг. Яс арьс болтлоо турж туйлдаад амь нь тасрах дөхөж байгаа Ази, Африкийн ядуусын дэргэд тэд юугаар ч дутсан шинжгүй, харин ч бүр эрхээрээ хатаж цамаан нь дэндсэн хүмүүс харагддаг. Гагцхүү сэтгэлийн эрүүл мэндээр унан доройтож, хүн шинжээ алдаж, араатан араншинд хүртэл шалдаа буусан учраас л тэд яргачин, алуурчин, хулгайч дээрэмчин болон хувирч байгаа нь ойлгомжтой. Тэдний дэргэд нийслэлийн хог ухагчид, траншейныхан гэгдээд байгаа тэр хүмүүс харин сэтгэлийн эрүүл мэндийн хувьд тэгтлээ унаагүйгээр барахгүй хөдөлмөрийг голж шилэх, хуурамчаар нэрэлхэх, хүний юмаар хүүдэгнэх гэхчлэн муу араншингаас чөлөөтэй, өөрөө өөрийгөө тэжээгээд явж байгаагийн хувьд ёс суртахууны цэвэр үзүүлэлттэй хүмүүс шиг харагдах юм. Хүн ардынхаа сэтгэлийн эрүүл мэндийг хамгаалан, анагаахыг орхигдуулсны балгийг даруйхан арилгах тууштай бөгөөд бүх нийтэд хүртээлтэй бодлого боловсруулан хэрэгжүүлэхгүй удваас нийгэм маань бүхэл бие бүрэлдэхүүнээрээ сэтгэл санааны өвчтөнүүд болон хувирахад холгүй байна. Иймээс иргэдийнхээ биеийн эрүүл мэндийг хамгаалахын тэргүүн зэргийн нэг болзол нь сэтгэлийн эрүүл мэнд гэж үзэж диалектикийн номлолоо дианектикийнхээр сэлбэх хэрэгтэй болж байна. Энэ хоёр үгийн зөрөө нь ердөө л ганцхан “к” үсэг юм. Түүнийг л орхичихвол диалектик нь дианектик болчихно. Тэр үсгийг хаяхад ч амархан. Учир нь монгол хэлэнд бараг хэрэглэгддэггүй үсэг юм. Гэхдээ юмыг ийнхүү өнгөцөөр хэлбэрдэхдээ монгол хүн авьяастай тул өнөөдөр диалектик гэж байснаа маргааш дианетик гээд “шуугьчихад” юухан байх вэ? Хэргийн гол нь үгэнд биш утгад байгааг эргэцүүлэн бодож бясалган буйлуулдаг өвөг дээдсийнхээ уламжлалыг энд сэргээх хэрэгтэй болно.

Дианетик гэдэг бол баруун зүгт их дэлгэрээд буй сэтгэлийн эрүүл мэндийн тухай ухаан юм. Сэтгэлээр эрүүл саруул хүн биеийн эрүүл мэндээр мөн тийм байх болзол хангагддаг нь нийтээр зөвшөөрөгдсөн үнэн болой. Монголын ард түмэн ч ийм үзэл баримтлалтай байсан учир “сэжгээр өвдөж, сүжгээр эдгэрнэ” гэдэг номлол бий болгожээ. Гүрэм хийж, ном уншиж, залбирал үйлдэх зэргээр

зовлонтод үйлчилсээр олон зууныг үдсэн монгол сүм хийд, лам нар "сүжгээр эдгээх" арга хэрэглэсээр байсныг түүх гэрчилнэ.

Сэтгэлийн эрүүл мэнд доройтож эхлэхэд биеийн эрүүл мэнд мөн л түүний аясаар эмзэг болж эхэлдэг учраас юуны урьд хүн ардынхаа сэтгэл санааг ариун байлгах, ариусгахад өрх гэрээс эхлээд төрийн хэмжээний бодлого байнга чиглэж үргэлж үйлчлэх ёстой ажээ. Сэтгэлийн эрүүл мэндийг доройтуулдаг олон төрлийн "нян" байдаг бөгөөд тэдгээр нь цөмөөрөө хүнээс гардаг ажээ. Хүнээс гарах гарахдаа гол төлөв амнаас нь үгээр дамжиж гардаг. Тэр "нянгууд" бие биенийхээ сэтгэлийн эрүүл мэндэд сайн ба саараар нөлөөлдөг. Сэтгэл заслын ухааны гол зэвсэг бол хүн хүндээ урам хайрлах, хүн хүнээ зоригжуулах, идэвхжүүлэх, өөд татах, сэргээн бадраах, онгодыг дуудан сэргээх гэхчлэн баялаг хэрэглүүр бий. Өрх гэрийн хүрээнд ч, гүрэн улсын өндөрлөгт ч эдгээрийг хэрэглэсээр ирсэн бөгөөд одоогийн манай төр засагт ч урамшууллын бүхэл бүтэн тогтолцоо бүрэлдэн хэвшжээ. Гэвч "шилдгийн шилдэгт" гэсэн зарчимтай тогтолцоо тул хүн амын тун багахан хэсэгт хүртээлтэй учраас нэгэнд нь урам хайрлахад нөгөөд нь горьдлого төдий өнгөрөх, түүгээр ч барахгүй горьдлого нь даамжирсаар гомдол болон хувирах эсвэл бүр атаархлын үр тарихад ч хүрдэг нь нуулгүй их зүйл юм. Тэгэхээр сэтгэл заслын сайн арга ч бас саар үр дагаварт хүргэж мэдэх харьцангуй асуудал.

Сэтгэл заслын ухаан дутаж, арга билиг хомсодсон тэр хоосон зайд сэтгэл сэвтүүлэх үзэгдэл хурган хорголдог ёс ч бий. Сэтгэл сэвтүүлэх үзэгдэл манай нийгэмд улам бүр гаарсаар байна. Сэтгэл сэвтүүлэхийн гол шатахуун нь бүдүүлэг байдал, хүнд суртал, хөшүүн хойрго зан, дээрэнгүй араншин буюу нэг үгээр хэлэхэд соёл хүмүүжлийн хоцрогдол болж байна. Хүмүүс бие биенээ элдвээр хэлж, сэтгэлийг нь сэвтүүлж, гомдоож, гутрааж мохоож байгаа нь үнэн хэрэг дээрээ сэтгэлд орсон өргөс юм. Гарт орсон өргөсийг сугалаад авчхаж болно. Гэвч сэтгэлд шивсэн өргөсийг тэр мэт авч хаях арга байхгүй. Гагцхүү "өргөс" болсон үгээ буцааж авах, эсвэл "уучлаарай", "өршөөгөөрэй", "миний буруу", "хүлцэл өчье" гэхчлэнгээр "үгийг үгээр эмчлэх", "буруугаа хүлээх зоригтой байх", "бусдын үгийг даах сэтгэлийн тэнхээтэй явах" гэхчлэн сэтгэлийн эрүүл мэндийг хамгаалах энгийн арга, хүмүүжил, соёл төлөвшүүлэх нь чухал. Манайд хүүхэд залуусыг бүр нялх балчраас нь нийгмийн итгэмжлэлээр хүлээн авч гардан ажилладаг багш сурган хүмүүжүүлэгчдийн дотор хүүхдийн нялх оюунд санаатай санамсаргүйгээр "өргөс шивдэг" хүмүүс цөөнгүй бий. Бас нийгмийн бүх эд эсийг хамарсан засаг захиргааны тогтолцоонд олон шатны түшмэл, дарга, сайд нар гэдэг иргэдийн сэтгэлд мөн л санаатай болоод санамсаргүйгээр "өргөс" шивдэг хүмүүс асар олон бий. Тэрчлэн цэрэг, цагдаа засан хүмүүжүүлэх, хууль зэрэг хүчний байгууллагуудад ч гэсэн зэрэг дэвийн эрхээр ч юм уу хүмүүсийн сэтгэлд өргөс шаадаг хүмүүс цөөнгүй байдаг. Тэр ч байтугай мөнгө санхүү барьдаг хүмүүс дотор ч бусдыг "хавчих", "боох", "жижгэрүүлэх" үзэгдэл гарч л байдаг.

Ер нь багш, цэргийн дарга, санхүүгийн ажилтан, хурган дарга гэхчлэн ажил олон жил дагнан хийсэн хүнд "үг дуугүй захирагдах" зуршил хууль мэт дасал болчихсон нь хүүхэд, цэрэг, мөнгө царайчлагчид гэхчлэн аргагүйн эрхэнд дуулгавартай байх хүмүүсээсээ ч шалтгаалдгийнх биш биз. "Гүйцэтгэ!" гээд үг дуугүй захирагдах журамтай амьдрал туулсан хүмүүсийн сэтгэлд удаа дараа орсон өргөс хожмоо их хүчтэй баалдаг ч удаа бий ажээ.

"Өргөс" гэхээр манайхны сэтгэлгээнд их сүртэй зүйл орж ирнэ. Гэтэл сэтгэлд шивсэн өргөс буюу "инграм" гэдэг юу болохыг барууны хэвлэлээс ажиглая. Нэг хүн жирэмсэн эхнэртээ: Хараал идмэр! Би чамайг, ахиж бүү үзэгдмэрийг хаях минь.

Бурхан өршөөхгүй дээ чамайг! Ялзраад хэвтэж бай” гэж хэлээд хаалга саваад гарчээ. Энэ хэдхэн үгээрээ долоон төрлийн өргөсийг эхнэрийнхээ сэтгэлд шивсэн гэж үзэх онц хүндрэлтэй хэрэгт тооцох ёстой ажээ. Нэгд, хараасан, хоёрт, бүү үзэгд гэж хөөсөн, гуравт, хаяна гэж сүрдүүлсэн, дөрөвт, бурхны нэрээр далайлгасан, тавд, өвчинд нэрвүүлэхийг хүссэн, зургадугаарт, хаалга савж цочирдуулсан, долдугаарт, энэ бүгдийг хэвлий дэх үр нь мэдэрсэн гэж үзээд хувь хүнийг давхар давхар дарамталсан маш ноцтой үзэгдлийн тоонд оруулахуйц бүдүүлэг явдал гэж үздэг ажээ. Манайд бол одоохондоо нохой гахайдаа хүрч, хуц уль гэдэгтээ тулахад л сая хэрэлдэж доромжилж байна гэж үзэх төдий хэмжээнд байна. Гэвч залуу үеийнхний сэтгэл санаа ихэд өөрчлөгдсөн нөхцөл байдлыг тооцоолоогүйн улмаас ахмад, залуу үеийн хооронд сөргөлцөөн үе үе гарсаар тооны хувьслаас чанарын хувьсалд ч хүрч болохгүй гэх газар алга. Настай хүнийг “чи” гэх, нөхөргүй залуу хүүхнийг “авгай” гэх, үр хүүхэдгүй хүнийг “Чи ямар хүүхэдтэй биш”, нөхөргүй хүүхнийг “Чи ямар эр нөхөртэй биш” гэх зэргээр яриандаа халаад санамсаргүй хэлчихсэн үг нь сэтгэлийн шигдээс, өргөс болон хувирч болохыг тооцоолбол үнэндээ манай хүмүүсийн харилцаа нь бие биенийхээ сэтгэл санааны эрүүл мэндэд тун халтай байгаа билээ. Хагацал үзсэн ажилтан юм уу ажилчиндаа тайтгаруулах зорилгоор 4 хоногийн цалинтай чөлөө өгөх эсвэл гадаадад жуулчлуулах хүртэл хууль АНУ-д байдаг ажээ. Гэтэл монголчууд бид бие биенийхээ сэтгэлд сэв оруулж, өргөс шаачхаад юу ч болоогүй мэт явдгаасаа болж сэтгэлийн эрүүл мэндээр доройтсоор байна. Үүнийг өөрчлөхийн тулд төрийн дианетикийн хөтөлбөрийг нэвтрүүлэх цаг болжээ.

*Л.Түдэв 2003*




Харьцуулал

Тайлбар

Уурын халаалтгүй орон сууцтай, мод түлээгээр гал залгуулдаг айл гэрт бол хүүхдээсээ эхлээд л гарт өргөс орохын зовлонг сайн мэднэ. Бүдүүн өргөснөөс илүү шаналгаатай нь нарийн өргөс! Сугалаад авах гэхээр гардаггүй тэгсэн мөртлөө өвтгөөд баалуулаад байдаг болохоор нарийн өргөс их хорлонтой болой.

Тайлбар

Хүмүүс бие биеэ элдвээр хэлж, сэтгэлийг нь сэвтүүлж, гомдоож, гутрааж мохоож байгаа нь үнэн хэрэг дээрээ сэтгэлд орсон өргөс юм.

Юунаас болов?

Мод түлээгээр гал залгуулдаг айл гэрт бол хүүхдээсээ эхлээд л гарт өргөс орохын зовлонг сайн мэднэ.

- Сэтгэлийн эрүүл мэндээр унан доройтсон
- Хүн шинжээ алдсан
- Араатан араншинд хүртэл шалдаа буусан

**Дианетик**

Өрнөдөд дэлгэрээд буй сэтгэлийн эрүүл мэндийн тухай ухаан юм.

**Диалектик**

Хөгжлийн зүй тогтлын тухай ухаан

Сэтгэлийн өргөс } Гарын өргөс

Сэтгэлээр эрүүл саруул хүн биеийн эрүүл мэндээр тийм байх болзол хангагддаг

**СЭТГЭЛ**

- Хүн ардын сэтгэл
- Өрх гэрийн сэтгэл

— сэтгэлийн эрүүл мэнд

- Төрийн хэмжээнд сэтгэл — сэтгэл сэвтүүлэх үзэгдэл манай нийгэмд гарсаар байна.

Нийгэм дэх шалтгаан:

- Бүдүүлэг байдал
- Хүнд суртал
- Хөшүүн хойрго зан
- Соёл хүмүүжлийн доголдол

**СЭТГЭЛД ШИВСЭН ӨРГӨС:**

- Үгийг үгээр эмчлэх: Уучлаарай, өршөөгөөрэй, миний буруу, хүлцэл өчье гэх мэт
- Сэтгэлийн эрүүл мэндийг хамгаалах энгийн арга:
  буруугаа хүлээх зоригтой байх
  бусдын үгийг даах сэтгэлийн тэнхээтэй явах

АСУУДАЛ ДЭВШҮҮЛЭН ТӨГСГӨХ:

Монголчууд бид бие биенийхээ сэтгэлд сэв оруулж, өргөс шаачхаад юу ч болоогүй мэт явдгаасаа болж сэтгэлийн эрүүл мэндээр доройтсоор байна. Үүнийг өөрчлөхийн тулд төрийн дианетикийн хөтөлбөрийг нэвтрүүлэх цаг болжээ.

**а. "Сэтгэлийн өргөс"-ийг зохиолч яаж тодорхойлсон бэ? Сэтгэлийн өргөсийг гарын өргөстэй харьцуулахын учир юу вэ?**

**б. Хэдэн зууны турш бурханд сүсэлж, нүглээ наминчлан, өвсөнд хөнөөл, хорхойд хоргүй аж төрөхийн тулд ээтэн гутал өмсөж, ирт мэсийг хүн рүү**

**харуулж өгдөггүй, “нүгэл”, “буян” гэсэн хоёрхон үгтэй “үндсэн хуультай” байсан монголчууд гэсэн өгүүлбэрийн онцолсон үгсийн утга, үүргийг задлан тайлбарлая.**

**в. Эссэнд ерөнхийлөн харьцуулах, хэсэгчлэн харьцуулах арга хэрэглэснийг жишээгээр баталъя.**

**г. “Диалектикийн номлолоо дианетикийнхээр сэлбэх хэрэгтэй” гэсэн нь эссэнд ямар утга үүрэгтэй вэ?**

**д. “Сэжгээр өвдөж, сүжгээр эдгэнэ” гэсэн хэлцийг тайлбарлая. Сэтгэлтэй холбоотой 5 хэлц олж тайлбарлая.**

## ӨӨРИЙГӨӨ СОРЬЁ

1. Эсээг бичихэд найдвартай баримт мэдээлэл чухал байдаг. Найдвартай ба найдваргүй байж болох шалтгааныг уншсан эсээ сэлтээс товч дүгнэж бичнэ үү.

2. Тайлбарласан эсээний дүрслэх аргыг өмнөх эсээнүүдээс 2-3 жишээ татаж тайлбарлаарай.

3. Доорх баримтыг уран дүрслэлээр дэлгэрүүлэн цогцолбор бүтээгээрэй. Уг цогцолбор нь эсээний бүтцийн ямар хэсэг болж байна вэ?

1984 онд интернэтэд ердөө л мянган компьютер байжээ. Тэгвэл өнөөдөр 90 сая компьютертой болж даруй 90 мянга дахин өсжээ.

4. "Арван зургадугаар жарны хамгийн сүүлчийн хулгана жил буюу энэ 1984 онд дэлхийн хүн ам 4.7 тэрбум хүрэхэд үхэр хулганын тоо мөн төдий чинээ... 4.7 тэрбум болж хулгана жилтэй золгосон нь жихүүдэс хүрмээр юм. Яагаад гэвэл дэлхийн 4 тэрбум 700 сая хүний нэлээд хэсэг нь бие султай, хагас буюу бүтэн өлсгөлөнгийн байдалтай, тахир татуу, орон шоронд орсон, хууч өвчинд баригдсан байна. Харин 4 тэрбум 700 сая үхэр хулганын тухайд бол тэд бараг цөмөөрөө тарган цатгалан, эрх дураараа, амгалан тайван өсөж үржиж, нэг жилд нэг хос хулгана 800 болон олширч гурван жил тутам дэлхийд 128 сая үхэр хулгана нэмэгдэж байна.Түүний ходоод одоо шингээхгүй юмгүй болжээ. Цахилгаан дамжуулах утасны бүрхүүлийг үхэр хулгана дуртайяа зооглож сурчээ. Том хотуудад үе үе гэрэл тасарч тэвддэг болсны учир энэ юм..." гэсэн хэсгийг баримт, үзэл бодол, сэтгэгдэл хэсэгт ялган бичнэ үү. Эдгээр нь ямар ялгаатай вэ?

5. “Өргөс”, “Дэлгэцийн дээрэмчин” эссэнд ямар асуудал дэвшүүлсэн бэ?

6. Асуудлыг шийдвэрлэхийн тулд бичсэн зохиогчийн асуулт, тайлбарыг эсээнээс олж бичээрэй.

| Асуулт | Тайлбар |
|---|---|
| Дэлхийг хэд дахин устгаж чадах аюулт халуун цөмийн хүчний тухай тэр мэдэж байсан болохоор хулгана зэргийг юухнаар ч устгаж орхино гэдгийг төсөөлөхгүй байв гэж үү дээ? | ..................... |
| ..................... | Урд зуунд утсан холбоог холыг ойртуулагч, хоёрыг уулзуулагч гэж нэрлэж байсан бол одоогийн интернэт холбоо бол цагийг товчлогч, цахим алба, олныг холбогч ой ухаан болж байна. |
| Хэдэн зууны турш бурханд сүсэлж нүглээ наминчлан өвсөнд хөнөөл, хорхойд хоргүй аж төрөхийн тулд ээтэн гутал өмсөж ирт мэсийг хүн рүү харуулж өгдөггүй “нүгэл” “буян” гэсэн хоёрхон үгтэй “үндсэн хуультай” байсан монголчууд ...гэмт хэргийн нийгэм байгуулж байна гэж үү? Хоол унд, хувцас хунар, эд хөрөнгө дутсанаас уу? | ..................... |

7. "...Дээрэмчин залуус орчин үеийн хувцас хунараар гоёж гангарсан, тарган цатгалан, хээнцэр хүмүүс харагддаг. Яс арьс болтлоо турж туйлдаад амь нь тасрах дөхөж буй Ази, Африкийн ядуусын дэргэд юугаар ч дутсан шинжгүй. Гагцхүү сэтгэлийн эрүүл мэндээр унан доройтож, хүн шинжээ алдаж, араатан араншинд буусан... Тэдний дэргэд хог ухагчид харин сэтгэлийн эрүүл мэндээр тэгтлээ унаагүйгээр барахгүй хөдөлмөрийг голж шилэх, хүний юмаар хүүдэгнэх гэхчлэн муу араншингаас чөлөөтэй, өөрөө өөрийгөө тэжээгээд явж байгаа..." гэсэн хэсгээс харьцуулан эсрэгцүүлсэн санааг илэрхийлсэн үгсийг ялгаж 2 эгнээнд харгалзуулан бичээрэй.

8. Дээрх 2 эгнээнд харгалзуулсан үгсээр эсрэг утгатай өгүүлбэр өөрөө зохиогоорой. Ингэхдээ эсрэг утгатай холбоосыг оновчтой ашиглаж зөв найруулна уу.

9. Нийлмэл өгүүлбэрээс зэрэгцсэн, угсарсан холбоог олж утга санаа, бүтцийн онцлогийг тодорхойлно уу.

Нөгөө талаар интернэт хэрэглэгчдийн эрх ашгийг хамгаалах, ялангуяа интернэт дэлгүүрийн худалдан авагчдын төлбөр, эрхийг хамгаалах, харгис бурангуй чанартай аюултай мэдээлэл тараахаас сэрэмжлэх, цахим панзлалыг гааруулахгүй байх, хүүхэд залуучуудыг завхайруулах цахим сурталчилгаанаас

хамгаалах талаар хууль эрхэмжийн олон улсын болон улс дотоодын баримт бичгүүдийг боловсруулан хэрэгжүүлэх нь эрин цагийн хойшлуулшгүй шаардлага болжээ.

10. Холбоо үгс ямар холбоогоор холбогдсоныг тодорхойлоорой.

Эрх ашиг, интернэт дэлгүүр, худалдан авагчид, харгис бурангуй, аюултай мэдээлэл, хүүхэд залуучууд, хууль эрхэмж, баримт бичиг, боловсруулан хэрэгжүүлэх, хойшлуулшгүй шаардлага

11. "Өргөс" эсээний бүтцийг задалж, гүйцээн товч бичнэ үү.

Эхлэл → Харьцуулал бүхий сонирхолтой эхлэл → { Биед орсон өргөс; Сэтгэлд орсон өргөс }

Хөтөч санаа → ?

Үндсэн хэсэг → Толгой өгүүлбэр — Дэмжих өгүүлбэр

- Бараг ярьдаггүй шүү дээ. — ?
- Сэтгэлийн эрүүл мэндэд тавих халамж, хамгаалах ажил байхгүйтэй адил. — ? ? ?
- Дианетик бол эрүүл мэндийн ухаан. — Хүнд ?
- Сэтгэлийг ариун байлгахад өрх гэр, төрийн бодлого чиглэх ёстой. — Нийгэмд ? Баруунд ? Монголд ? АНУ-д ?

Төгсгөл → Дүгнэлт → ?

12. Цогцолборын утга санааг хураан бичнэ үү.

Хаврын зэвэргэн хавсарга салхи гэрийн дээвэр дэлдэхийг чагнаж, тоонон дээрээс дарах бүргэр бүүдгэр тэнгэрээ ширтэсхийж, аагтай бор цайгаа оочин бодлогошронгоо хуруудынхаа дэвтмэгийг амтархан зажиллаа. Юун өнөө чихэр, чавга! Чихэр, чавга, алим жимс ч гэлээ ийм сайхан зөөлхөн, ийм их өлтэй шимтэй нь хаа билээ? Бууралхан нутгийн минь хөрсний хишиг, буянт малын минь дэлэнгийн шим, хүндээ амьсах хүний сэтгэлийн үр болохоороо л ийм цагийн уртад, цас нарны ээлжинд хатахын чанадаар хатавч өлдсөн улдсанд өгөөж ул болох хатан чанараа эс алддаг увдистай юм байх даа, хөөрхий! Хан тэнгэрийн халцгай түлцгэй нар, хавсарга шороо, хайруу хөрүү жаварт хатахын цаагуур хатаж ханасан ч монгол хүний сэтгэл нэвчсэн "монгол гар"-ын ааруул, хурууд аа гэж!

# Ү

## ЗАГВАРТ НАЙРУУЛГЫН БҮТЭЦ ОНЦЛОГИЙГ СУДАЛЖ, БИЧИХ АРГАД СУРЪЯ




### ЭЗЭМШИХ МЭДЛЭГ ЧАДВАР:

- Албан бичгийн найруулгаар бичсэн эхийг задлан шинжилж, албаны үг хэллэг, хэл зүйн онцлогийг мэдэх, өгүүлбэрийн гишүүдийн хэлбэржилт, утга байрыг тодорхойлох, эхийн найруулгад гүйцэтгэж байгаа үүргийг тайлбарлах
- Эхийн бүтцийг задлан шинжилж, агуулгын уялдаа холбоог гаргах
- Удирдамж, тайлангийн бүтэц, бичсэн аргыг ойлгож мэдсэний үндсэн дээр тэдгээрийг бичиж сурах

## УДИРДАМЖИЙГ САЙН БИЧИЖ СУРАХЫН ТУЛД ЗАДЛАН ШИНЖИЛЬЕ

Үйл ажиллагаа зохион байгуулах удирдамж

Асуудлыг шийдвэрлэхийн тулд үр дүнтэй ажил, арга замыг сонгож, зохион байгуулахад удирдлага болохыг тодорхойлсон бичвэр юм.

Асуудлыг шийдвэрлэхэд сайн нөлөө үзүүлэхүйц ажлыг хийх талаар хүмүүст арга, хэлбэр, зохион байгуулах чиглэлийг зааж өгснөөрөө тайлбарлах зорилготой байдаг.

*Дасгал 1* **Доорх бүтцийг ажиглан ямар ажлыг яаж зохион байгуулж болохыг төсөөлөн ярилцъя.**




*Дасгал 2* **Нэгэн байгууллага тэмцээн явуулахын тулд удирдамж хийжээ. Түүний эхлэл хэсгийг уншаад зорилгоос үүдэн агуулгыг гүйцээн бичье. Бичихийн өмнө зорилгыг уншаад энэ ажлыг хийх болсон шалтгаан буюу асуудлыг тунгаан бодоорой.**

ЕРӨНХИЙ БОЛОВСРОЛЫН СУРГУУЛИУДЫН
УЛСЫН АВАРГА ШАЛГАРУУЛАХ МЭТГЭЛЦЭЭНИЙ УДИРДАМЖ

Зорилго:

Өсвөр үеийнхний бүтээлч сэтгэлгээг хөгжүүлэх, тэднийг нийгэмдээ хувь нэмрээ оруулах идэвхтэй иргэн болгон төлөвшүүлэх, нийгмийн олон талт асуудлыг судалж, танин мэдэх, өөрийн болон бусдын үзэл бодлыг хүндэтгэх, өөрийгөө чөлөөтэй,

нээлттэй илэрхийлэх, хамтын ажиллагаа харилцааны чадварыг хөгжүүлэх, үнэт зүйлтэй хувь хүн төлөвшүүлэх зорилготой.

**Хамрах хүрээ:** Ерөнхий боловсролын сургуулийн 10-12-р ангийн сурагчид оролцох боломжтой.

..............................................................................................................

..............................................................................................................

Зохион байгуулах баг

| Удирдамжийн агуулгад тавих шаардлага | Удирдамж бичих үйл явц |
| --- | --- |
| Асуудал шийдвэрлэхүйц байх | Асуудлын нөхцөл байдлыг ойлгож задлан шинжлэх |
| Товч тодорхой, энгийн ойлгомжтой байх | Асуудлыг шийдвэрлэх арга замаа сонгох |
| Албаны үг хэллэг хэрэглэх | Зорилго, арга, хэлбэр, хугацаа, үйл ажиллагааны агуулга, зохион байгуулалт, хамрах хүрээг тодорхойлох |
| Хэл зүйн хувьд ирээдүй цагаар төгсгөх -на[4] нөхцөл илүүтэй хэрэглэнэ. | |

**Дасгал 3** **а. Дараах удирдамжийн шийдвэрлэх асуудал нь юу байсан бол? Хувилбаруудыг гаргаарай. Шийдвэрлэсэн арга замаас асуудлыг олж болно.**

**б. Албаны үг хэллэг хэрэглэснийг түүж бичнэ үү?**

*Үлгэрлэвэл:*

*Мэргэжлийн үг хэллэг:* *монгол бичгийн бийрийн бичвэр*

*Нэр томьёо:* *цагаан толгой*

*Гадаад үг:* *галерей*

**в. Ойлгомжтой болгохын тулд юуг яаж хийхийг тайлбарласан аргыг агуулгаас олж ярилцъя.**

Албаны үг хэллэгт үгийн сангийн:
- Нэр томьёо
- Мэргэжлийн үг хэллэг
- Нийтээр хэрэглэдэг гадаад үг хамаарна.

## "ҮНДЭСНИЙ БИЧИГ, СОЁЛОО ӨВЛҮҮЛЭХ НОМ БҮТЭЭХ" АЯНЫ УДИРДАМЖ

**Зорилго:** Нийслэлийн боловсролын газрын 85 жилийн ойг тохиолдуулан "Монгол хэлний тухай хууль"-ийг хэрэгжүүлэх, сурагчдыг үндэсний бичгээ сурах, судлах, дамжуулан өвлүүлэх сонирхол, сэтгэлтэй болгох, үндэсний соёл сэтгэлгээний онцлог бүхий зүйр цэцэн үг, сургаал үг, мэргэн үгийг бийрээр бичсэн цор ганц ном бүтээж, үндэсний номын санд хандивлах

**Зорилт:**

1. Монгол хэлний зүйр цэцэн үг, сургаал үг, мэргэн үгийг судалж үндэсний бичгээр бийрээр хичээнгүйлэн бичиж сургуулийн ном бүтээх
2. Монгол хэлний зүйр цэцэн үг, сургаал үг, мэргэн үгийг үндэсний бичгээр муутуу цаасан дээр бийрээр хичээнгүйлэн бичсэн 1000 хүүхдийн бичвэрээр үзэсгэлэн гаргах
3. Монгол хэлний зүйр цэцэн үг, сургаал үг, мэргэн үгийг үндэсний бичгээр бийрээр хичээнгүйлэн бичсэн эх бичмэл ном бүтээх
4. Номыг Үндэсний төв номын санд хүлээлгэн өгөх

*"Их зорилгыг биелүүлэх нь богино хугацааны зорилтоо биелүүлэхээс шалтгаална."*

**Хамрах хүрээ:** ЕБС-ийн 10-р ангийн сурагчид

**Хугацаа**

| Зорилт | Хэрэгжих хугацаа | Зохион байгуулагч |
|---|---|---|
| 1. Цэцэн үг, сургаал үг, мэргэн үгийг үндэсний бичгээр хичээнгүйлэн бичиж сургуулийн ном бүтээх | 4 сарын 8-18 хүртэл | Сургуулийн ЗАН |
| 2.Мэргэн үгийг үндэсний бичгээр хичээнгүйлэн бичсэн 1000 хүүхдийн бичвэрээр үзэсгэлэн гаргах | 4 сарын 30-аас 5 сарын 3 хүртэл | НБГ, сургуулийн ЗАН |
| 3. Монгол хэлний зүйр цэцэн үг, сургаал үг, мэргэн үгийг үндэсний бичгээр хичээнгүйлэн бичсэн бичвэрээр ном бүтээх | 5 сарын 3 | НБГ, сургуулийн ЗАН |
| 4. Номыг Үндэсний номын санд хүлээлгэн өгөх | 5 сарын 3 | НБГ, сурагчид |

**Үйл ажиллагаа, зохион байгуулалт**

**I шат: Сургуулийн хэмжээнд**

Энэ шатанд монгол бичгийн бийрийн бичгийн ур чадвартай хүмүүсээр 10-р ангийн сурагчдад үзүүлэх ажил, аргачлал, сургалт явуулж сурагчдын үндэсний бичгээ сурах, судлах, өвлөх хүсэл сонирхлыг өрнүүлсэн ажлуудыг сургууль бүр зохион байгуулна.

**4 сарын 8-18-ны өдрүүдэд багтаана.**

Сургууль бүр 10-р ангийн сурагчдын дунд зүйр цэцэн үг, сургаал үг, мэргэн үгийн түүвэр хийж утгыг ойлгох, хүүхэд бүр зүйр цэцэн үг, сургаал үг, мэргэн үгийг сонгон бэлтгэж А3 хэмжээтэй муутуу цаасан дээр монгол бичгээр бийрээр бичиж сургууль дээр үзэсгэлэн гаргана.

**4 сарын 20-22-ны өдрүүдэд багтаана.**

Үзэсгэлэнд тавьсан бүтээлүүдийн бичлэгийн ур чадвар, онцлогийг дэмжсэн тайлбар, зүүлтийг 4*6 см-ээс ихгүй хэмжээтэй цаасан дээр МХУЗ-ын багш нар, монгол бичгийн бийрийн бичвэрийн ур чадвартай эцэг эх, иргэдээр хийлгэж баруун дээд өнцөгт нь наана.

**4 сарын 20-22-ны өдрүүдэд багтаана.**

Үзэсгэлэнд тавьсан бүх бичвэрийг сонгосон зүйр цэцэн үг, сургаал үг, мэргэн үгийг цагаан толгойн үсгийн дарааллаар үдэж хавтаслан эх бичмэл ном бүтээж сургуулийнхаа номын санд ёслол хүндэтгэлтэй гардуулж өгнө.

**4 сарын 25-ны өдөр бүх сургууль зохион байгуулна.**

Сургууль бүр бийрийн бичлэгт сурсан 10-р ангийн сурагчдаас сонирхол хүсэл, оролцоог харгалзан 20 хүртэл (энэ тоог ЗАН-ийн ахлагчид цагаан толгойн үсгийн дараалал сонгох хурлаар тогтсон) сурагчийг сонгон тухайн сургуулийн сонгосон цагаан толгойн үсгээр эхэлсэн зүйр цэцэн үг, сургаал үг, мэргэн үгээс сонгон А3 хэмжээтэй муутуу цаасан дээр монгол бичгээр, бийрээр бичиж үзэсгэлэнд тавих, номд оруулах шаардлагын дагуу бэлтгэнэ.

**4 сарын 26-27-ны өдөр бүх сургууль зохион байгуулна.**

Сургууль бүр бэлдсэн номын хуудсаа, бас 10-р ангийн бүх хүүхэд оролцож бүтээсэн номоо уран зургийн галерейд болох үзэсгэлэнд авчирч хүлээлгэн өгнө. 4 сарын 28-ны өдөр 10:00 цагт НБГ-ын 505 тоот өрөөнд хүлээн авна.

**II шат: Нийслэлд**

- Уран зургийн галерейд болох үзэсгэлэнд бэлдэж номын хуудас болох бүтээлүүдийг байршуулна. /Ажлын хэсэг/
- Үзэсгэлэнгийн нээлт 4 сарын 30-нд болж 5 сарын 3 хүртэл үргэлжилнэ.

5 сарын 3-ны өдөр 1000 сурагчийн бүтээлээр 1000 хуудастай ном бүтээн хавтаслах арга хэмжээг ёслол хүндэтгэлтэй зохион байгуулж Үндэсний төв номын санд 8000 зүйр цэцэн үг, сургаал үг, мэргэн үг бүхий эх бичмэл цор ганц номыг хүлээлгэн өгнө.

- Сүхбаатарын талбайд сургууль бүрээс 30 сурагчийн төлөөлөл, ном бүтээх 1000 сурагч оролцох ёслолын арга хэмжээг зохион байгуулна.
- Ёслолын арга хэмжээнд сургууль бүр бүтээсэн номоо авчирч байршуулах бөгөөд 1000 сурагч үсгийн дараалаар номд орох хуудсаа барьж олон нийтэд харуулна /тусгай хөтөлбөр гарна/

*Бусад*

1. “Үндэсний бичиг, соёлоо өвлүүлэх ном” бүтээх аяныг зохион байгуулахад бүтээлч, хариуцлага, санаачилгатай ажилласан хүмүүсийг шагнаж урамшуулна.
2. Ном бүтээлцсэн 1000 сурагчид тусгай батламж олгоно.
3. Ном бүтээхэд бүтээлч оролцсон 5 сургуулийг шагнана.

**Тавигдах шаардлага**

- А3 хэмжээтэй муутуу цаас
- Хүрээ нь захаасаа 2 см, дээд захаас бол 3 см байна. Энэ нь номыг сударлаж үдэх зай байх юм.
- Эхлэл, төгсгөл нь хүрээнээсээ 3 см
- Мөр хоорондын зай 1,5 см
- Гол хэсэгт толгой үсгийг бичнэ. Бичихдээ дундын бийрээр өндөр нь 12 см, өргөн нь 3.5-4 см. Дэд захаас 4 см зайд бичнэ. Үсгээс доош 4 см зайд сургуулийн онцлогтой монгол бичгийн дардас /улаан/ дарна.
- Эхний хэсэгт байгаа 4 зүйр үгээс дараагийн 4 зүйр үгийн эхний мөр хүртэл 11 см.
- Зүйр үгийг сонгон бичихдээ нэг мөрийн үгийн тоог харгалзан эхний зүйр үгийн төгсгөл хэсгээс дараагийн зүйр үг эхлэж байхаар тооцож дизайныг гаргана.
- Нэг хуудсанд 8 зүйр цэцэн үг, сургаал үг, мэргэн үг байна. Мөр тус бүрд бичигдэх мөрийн өргөн нь 1.2-1.3-аас хэтрэхгүй байна.
- Сургуулийн ном бүтээж хавтас дээр нь

1. 2015-2016 оны хичээлийн жил
2. номын нэр

3. сургууль
4. "10-р ангийн сурагчид бүтээв". гэсэн бичвэрийг заавал оруулах юм. Номын арын хуудсанд 10-р ангид сурч байгаа бүх хүүхэд буюу ном бүтээхэд оролцсон хүүхдүүдийн нэрийг бичнэ.

**Жич:** А3 муутуу цаасан дээр бичих загварын жишээ:
Загварыг харуулав.

*чухал жишээ, загвар татах арга*

**Удирдамжийн хэл зүйн онцлог**

*Дасгал 4* **а. Өгүүлбэрийг хэрхэн холбосон байна вэ?**

**Зорилго:** Нийслэлийн боловсролын газрын 85 жилийн ойг тохиолдуулан “Монгол хэлний тухай хууль”-ийг хэрэгжүүлэх, сурагчдыг үндэсний бичгээ сурах, судлах, дамжуулан өвлүүлэх сонирхол, сэтгэлтэй болгох, үндэсний соёл сэтгэлгээний онцлог бүхий зүйр цэцэн үг, сургаал үг, мэргэн үгийг бийрээр бичсэн цор ганц ном бүтээж, Үндэсний номын санд хандивлах

Нэгээс илүү зорилт байгааг яаж холбосныг тайлбарлая.

...хэрэгжүүлэх
...сурах, судлах
...өвлүүлэх
...болгох } зорилгоор | юуг | бүтээ- хандивла-

**б. Зорилт бүрийн өгүүлбэрийг зааглаад холбогдож буй аргыг задлан тайлбарлана уу.**

Зорилт:
1. Монгол хэлний зүйр цэцэн үг, сургаал үг, мэргэн үгийг судалж, үндэсний бичгээр бийрээр хичээнгүйлэн бичиж сургуулийн ном бүтээх
2. Монгол хэлний зүйр цэцэн үг, сургаал үг, мэргэн үгийг үндэсний бичгээр муутуу цаасан дээр бийрээр хичээнгүйлэн бичсэн 1000 хүүхдийн бичвэрээр үзэсгэлэн гаргах
3. Монгол хэлний зүйр цэцэн үг, сургаал үг, мэргэн үгийг үндэсний бичгээр бийрээр хичээнгүйлэн бичсэн эх бичмэл ном бүтээх
4. Номыг Үндэсний төв номын санд хүлээлгэн өгөх

**в. Тодотгон холбохын -х, цагаар төгсгөхийн -на нөхцөлийг түгээмэл хэрэглэсэн учрыг ярилцаарай.**

Мэргэжлийн үг хэллэг нь тодорхой мэргэжлийн хүмүүсийн хүрээнд хэрэглэгдэх, нэр томьёоны чанартай байдаг. Жишээлбэл: хэтэч санаа олох, бүтцээр задлах, муутуун дээр бичих, монгол бичгийн бийрийн бичвэр гм.

## УДИРДАМЖ БИЧИЖ СУРЪЯ

*Дасгал 5* **Эргэж тунгаан бодъё.**

Ямар асуудал байна вэ? → Шийдэхийн тулд ямар ямар ажил хийж болох вэ? → Аль ажил нь илүү үр дүн авчрах вэ? → Түүнийг яаж хийх вэ? → Хийх ажлаа хүмүүст ойлгомжтой болгохын тулд яах нь зөв бэ? → Удирдамж уу? Заавар уу? Зөвлөгөө юу? Захидал уу?

а. **Ямар ажил зохиохоо эхлээд сонгоё. Түүнд тохирсон удирдамжийг тайлбарлах аргаар тодорхой бүтэцтэй бичихээ бодъё.**

- Ажлаа сайн зохион байгуулахад чухал үүрэгтэй, тодорхой тайлбарласан удирдамжийг яаж бичих вэ?
- Сайн үр дүнтэй зохиохын тулд оролцогчдод ойлгомжтой тайлбарлах хэрэгтэй болдог. Үүний тулд ямар арга хэрэглэх вэ?
- Түүнийгээ яаж илэрхийлэх вэ?
- Удирдамж ямар бүтэцтэй вэ?

Сайн үр дүнтэй зохион байгуулахын тулд оролцогчдод ойлгомжтой тайлбарлах хэрэгтэй болдог. Үүний тулд:

- Ямар арга хэрэглэх вэ?
- Түүнийгээ яаж илэрхийлэх вэ?







***"Юу хийхээ мэдэхгүй хүн яаж хийхээ ч мэдэхгүй."***

б. **Удирдамж бичихдээ зорилгоо эхэлж тодорхойлдог тул яаж бичихийг ярилцъя.**

..................
..................  зорилго  юуг  яах
..................

**Дасгал 6** **Удирдамж бичье.**

а. **Сургуулийнхаа 9, 11-р ангийн сурагчдын дунд уран зохиолын бус эхийг уншиж судлах талаар ямар асуудал байгааг судалж үзээрэй.**

б. **Илрүүлсэн асуудлыг шийдэхийн тулд ямар ажил зохион байгуулахаа ярилцаарай.**

в. **Зохион байгуулах ажлынхаа удирдамжийг хамтран боловсруулаарай.**

## ТАЙЛАНГИЙН БҮТЭЦ, АГУУЛГЫГ УНШИЖ ЗАДЛАН ШИНЖИЛЬЕ

**Тайлан:**

- Хэний, аль байгууллагын, ямар хугацаанд хийсэн ажлын тайлан болох тухай гарчиг байна.
- Хийсэн ажлын агуулга, гүйцэтгэлийг тоо баримттай бүлэглэн бичнэ.
- Цаашид хийх ажлын тоймыг дурдана.
- Удирдлага, байгууллагад тавих санал оруулна.

Хүүрнэх ба тоочих өгүүлбэр, энгийн дэлгэрэнгүй өгүүлбэр, үгийн давталт их, албан болон мэргэжлийн үг хэллэг, нэр томьёо орно. Тодорхой загвар бүтэцтэй тайлбарлах, тоочих аргаар бичдэг.

Албаны үг хэллэг хэрэглэнэ. Хэл зүйн хувьд өнгөрсөн цагаар төгсгөх -лаа, -в, -на болон ирээдүй цагаар төгсгөх -на нөхцөл илүүтэй хэрэглэнэ.

Товч тодорхой, энгийн ойлгомжтой, хоёрдмол утга санаагүй, бичигчийн сэтгэл хөдлөл илрээгүй байх зэрэг онцлогтой.

**Дасгал 7** **а. Тайланг бүрэн уншиж ойлгоод задлан шинжилье. Үүний тулд дараах асуултын дагуу тунгаан бодъё.**

- Ямар хугацаанд хаана зохион явуулсан үйл ажиллагаа болохыг
- Ажлыг зохион байгуулахын тулд ямар зорилго, төлөвлөлт хийсэн болохыг
- Ямар ямар судалгаа, асуулга явуулснаар үр дүн хэрхэн гарсныг
- Юунд үндэслэж ямар ямар ажил хийснийг
- Ямар дүгнэлтэд хүрснийг
- Ямар ямар санал дэвшүүлснийг тус тус ярилцъя.

**б. Ярилцсан зүйлс эхлэл, гол, төгсгөл хэсгийн хаана хаана байгааг өнгөөр ялган тэмдэглэ.**

ДОРНОГОВЬ АЙМГИЙН ЖИШЭЭН ДЭЭР
АЙМГУУДЫН БАЙГАЛЬ ОРЧНЫ ХӨГЖЛИЙН СТРАТЕГИЙН ЗАГВАР
БОЛОВСРУУЛАХ ТӨСЛИЙН СУДАЛГААНЫ АЖЛЫН ТАЙЛАН

**Гүйцэтгэгч:** Дорж ахлагчтай төслийн баг

**Үе шатны ажлын төлөвлөгөө:** Гүйцэтгэлийн тайлан гаргаж байгаа энэхүү үе шатанд дараах ажлыг хийхээр төлөвлөн гүйцэтгэсэн болно.

- Дорноговь аймгийн байгаль орчин, нийгэм, эдийн засгийн өнөөгийн нөхцөл байдлын талаар аймгийн хэмжээнд судалгаа хийж, иргэд, байгууллагуудын дунд санал асуулга явуулна.
- Судалгаа, санал асуулгын дүн болон өөрсдөд байгаа материалыг нэгтгэн дүн шинжилгээ /анализ/ хийж, дүгнэлт гарган, үнэлгээ өгч, үйл ажиллагааны чиглэл, тактикийг тодорхойлно.
- Газар зүйн мэдээллийн системд Дорноговь аймгийн 100000 масштаб бүхий байр зүйн зургийг иж бүрэн оруулж тусгай хамгаалалттай газрын зурган мэдээллийг тоон хэлбэрт шилжүүлнэ.

**Гүйцэтгэх хугацаа:** 2-3 сар

**1. Судалгааны ажлын талаар**

Төслийн багаас Дорноговь аймгийн байгаль орчны хөгжлийн стратегийг боловсруулах бэлтгэл ажлын хүрээнд тус аймгийн байгаль орчин, нийгэм, эдийн засгийн өнөөгийн нөхцөл байдалд дүгнэлт өгөх, иргэд, олон нийтийн байгаль орчны талаарх мэдлэг, мэдээлэл авсан байдалд үнэлгээ өгөх, стратегийн төлөвлөгөө боловсруулахад иргэдийн оролцоог хангах зорилгоор нийт аймгийн хэмжээнд санал асуулга, судалгааг хоёр чиглэлээр явуулсан юм. Үүний нэг нь Дорноговь аймгийн байгаль орчин, нийгэм, эдийн засгийн өнөөгийн төлөв байдалтай холбогдсон мэдээ, мэдээлэл, статистикийн болон зохих мэргэжлийн байгууллагуудаас явуулсан судалгаа, тайлан, аймгийн өөрөө удирдах ёсны байгууллага, Засаг даргын зүгээс хэрэгжүүлж байгаа хөтөлбөр, төлөвлөгөө зэрэг баримт бичгийг судлан танилцахад чиглэсэн /эдгээр баримт бичгийн жагсаалтыг үүний өмнөх тайланд тусгасан/. Харин нийт сумдад аймгийн байгаль орчин, нийгэм эдийн засгийн өнөөгийн нөхцөл байдал, байгаль орчныг хамгаалах талаар иргэдийн хүсэж буй арга хэмжээ, эрэлт, хэрэгцээний чиглэлийг тодорхойлох зорилгоор байгаль орчны төлөвлөлт, байгаль орчны төлөв байдал, байгалийг хамгаалах, нөхөн сэргээх гэсэн 3 бүлэгт хуваагдсан 50 асуулт бүхий 4 хуудас санал асуулгын хуудсаар шаардагдах санал асуулга, судалгаа явуулав.

Монгол хэл

**Аймгийн байгаль орчны хөгжлийн стратегийг боловсруулах зорилгоор авсан судалгааны дүн**

Судалгааг багийн гишүүн ... нар сумын байгаль орчны ажилтнуудын туслалцаатайгаар 8-9 дүгээр сард сум бүрээр явж гүйцэтгэсэн болно. Судалгаанд 210 орчим хүн хамрагдсан боловч дүнг нэгтгэн боловсруулалт хийх үед техникийн янз бүрийн шалтгаанаас хамааран сонголт хийж 161 саналын хуудсыг дүгнэлээ. Явуулсан судалгаа үндсэн зорилгодоо хүрсэн гэж төслийн баг үзэж байна. Судалгааны дүнгээс товчлон танилцуулахад сумд байгаль орчны дагнасан төлөвлөгөө байдаггүй, ийм төлөвлөгөө байдаг эсэх талаар иргэд мэддэггүй гэж 64 хувь нь, сумын удирдлага төлөвлөгөөний талаар танилцуулдаггүй, аливаа төлөвлөгөөг боловсруулах, хэрэгжүүлэхдээ иргэдийг бараг оролцуулдаггүйг 69.6 хувь нь хэлж байна. Харин судалгаанд хамрагдагсдын 78.3 хувь нь байгаль орчны аливаа төлөвлөгөөг боловсруулах, хэрэгжүүлэх, хяналт тавихад нутгийн иргэдийн оролцоо, санал, эрмэлзэл заавал хэрэгтэйг, 88.8 хувь нь байгаль орчны урт хугацааны хэтийн төлөвлөгөөтэй байх шаардлагатайг, 80.7 хувь нь урт хугацааны төлөвлөгөөг иргэдээр, олон нийтээр хэлэлцүүлэх шаардлагатайг тэмдэглэсэн байна.

Дорноговь аймагт улсын тусгай хамгаалалтад авах газрын хэмжээг нэмэгдүүлэхийг судалгаанд хамрагдагсдын 72.1 хувь нь хүсэж байна. Аймгийн байгаль орчны хөгжлийн стратегийг боловсруулах явцад энэхүү судалгааны дүнг улам нарийсган дүгнэж ашиглах болно.



**Сумдын товч танилцуулга:** *(Хэсэглэн авав).* Санал асуулга, судалгааг явуулах үеэр сум тус бүрийн газар нутаг, байгалийн төрх байдал, бүс, бүслүүр, хүн ам, амьжиргааны талаар хийсэн судалгааны товчлолыг энд танилцуулж байна.

**Айраг.** Тус сум нь дундаж өндөрлөгтэй болон бэсрэг уулс, ухаа толгод, цөлөрхөг, хээр, цөлийн хээр хосолсон 744258 га нутаг дэвсгэртэй. Үүнээс бэлчээрийн газар 94.6 хувийг эзэлдэг. Их Нартын байгалийн нөөц газрын / Хэцүү Тээг, Бага Тээг уул/ 29 мянган га газар энэ сумын нутагт хамаардаг. Тус сум нийт 3610 хүн амтайгаас 71 хувь нь сум, багийн төвд амьдардгаараа хөдөөгийн сумдаас ялгардаг. Энэ нь жоншны уурхайнууд, төмөр замд олон хүн ажилладагтай холбоотой. Энд одоогийн байдлаар 60 гаруй уурхай

ажиллаж байгаа бөгөөд эдгээрээс сум 200 сая төгрөгийн орлого олдог байна. Таван аж ахуйн нэгжээс ус ашигласны төлбөр 1207500 төгрөг жилд ордог. Ховор амьтдаас аргаль хонь, мануул мий бий. Бидний явуулсан судалгаанд 15 хүн хамрагдсан. Байгаль орчинтой холбогдсон гол бэрхшээл нь малчдын хувьд усны гачигдал болохын зэрэгцээ энд тэндгүй замбараагүй уурхай ашиглаж ухаж төнхөж байгаагаас тоосжилт ихэдсэн, мал бэлчээхэд төвөгтэй болсонд байна. Цагаан дэлийн агуйг тусгай хамгаалалтад авах нь зүйтэй гэж иргэд үзэж байна.

**Улаанбадрах**. Бэсрэг уулс, цөлөрхөг хээр, говь цөлийн экосистемийн тогтолцоотой 1137092 га нутаг дэвсгэртэй. Элст говь, цөлийн харганат, шаваг-бударганат, сийрэг загтай, шар чичүүл, алаг даага, говийн ба нохой гүрвэл зохилсон амьтан, ургамлын иж бүрдэлтэй. Эргэн тойрондоо олон гуу, жалгатай, жалга бүрд нь хайлаас ургасан үзэсгэлэн төгөлдөр Баянбогд уулыг аймгийн тусгай хамгаалалтад авсан байна. Хүн ам нь 1530 бөгөөд тэдгээрийн 76 хувь нь хөдөөд мал аж ахуй эрхлэн амьдарч байна. Сангийн далай, Баянбогд, Аргалант, Нүдэн гэдэг багуудтай. Малын тоо 67.4 мянга. “Кожеговь”, “РЕО”ХХК уран, ховор металлын хайгуулын үйл ажиллагаа явуулдаг. Ямар нэгэн олборлолт явагддаггүй. Судалгаанд 22 хүн хамрагдсан. Тэдний саналаар Алаг цав, Хар цав, Шинэ ус, Гурван баян, Аргалант, Дулаан хар, Хар заг, Мөнхийн булаг зэргийг тусгай хамгаалалтад авах шаардлагатай. Дулаан хар орчмын 250 га газар цөлжилтөд хүчтэй нэрвэгдэж байна.

**Сайншанд.** Аймгийн засаг захиргаа, нийгэм, эдийн засгийн гол зангилаа болсон төвийн сум. Нийт нутаг дэвсгэр 234280 га бөгөөд үүнээс 15.7 мянган га нь хот суурингийн газарт хамаарна. Засаг захиргааны 5 багт хуваагдана. 19013 хүнтэй. Бэсрэг уулс, цөлийн хээр, толгодорхог тэгш тал, говь цөлийн экосистемийн тогтолцоотой. Энэ сумын нутагт газрын тосны олборлолт явуулж байгаа / БНХАУ-ын Дейчишень компани/ Зүүнбаян хот байдаг. Мөн говийн догшин ноён хутагт Д.Равжаагийн амьдрал, үйл ажиллагаатай холбоотой аймгийн тусгай хамгаалалтад авсан түүх, соёлын өвөрмөц газар болох Хамарын хийд, Хан Баянзүрх уул бий. Сумын мал 25 мянган толгой болно. Хүн амын тооноос хамаарч бусад сумтай харьцуулахад судалгаанд арай олон буюу 30 хүнийг хамруулав. Судалгаанд хамрагдагсдаас бусад сумын нутагт байгаа байгалийн үзэсгэлэн төгс, өвөрмөц тогтоцтой, ховор амьтан, ургамлын нөөцтэй газруудыг тусгай хамгаалалтад авах санал гаргаж байсны дээр Хамарын хийдийн газрыг өргөжүүлэн улсын хамгаалалтад авах санал ч тавьж байв.

Нэр томьёо нь тухайн салбарын мэдлэг ухаан, ухагдахуун, үйл ажиллагааг тусгайлан оноож зориуд боловсруулан зохиосон үгс бөгөөд байгаль нийгмийн юмс, үзэгдлийг нэрлэсэн байдаг. Жишээлбэл: газар зүй, байр зүйн зураг, мэдээллийн систем, газрын зураг, үнэлгээ, гүйцэтгэл, төслийн баг г.м.

**2. Боловсруулалтын ажлын талаар.**

1. Дорноговь аймгийн Байгаль орчны хөгжлийн стратегийн ерөнхий баримт бичгийг боловсруулах ажлын хүрээнд тоон дүрслэлээр илэрхийлсэн 1:100000 масштабтай аймгийн байр зүйн зургийг GIS-ийн ARC MAP программд оруулан дисплей дижитал хийх замаар тоон хэлбэрт шилжүүлэн улс, аймгийн тусгай хамгаалалттай газрын мэдээллийг оруулаад байна.

2. Хээрийн судалгааны үр дүн болох нийт 644 хуудас, 8050 асуултад боловсруулалт хийх ажлыг гүйцэтгэв.

3. Дорноговь аймгийн Байгаль орчны хөгжлийн стратегийн төслийг боловсруулах ажил эхлээд байгаа бөгөөд гадаад орны туршлагатай холбогдсон шаардлагатай судалгааны материалыг орос, англи хэлнээс буулгаж байна.

Дүгнэлт. Нидерландын Вант улсын Засгийн газрын Итгэлийн Сангийн дэмжлэгтэйгээр Дэлхийн банк болон Байгаль Орчны Яам хамтран хэрэгжүүлж байгаа “Байгаль орчны шинэчлэл-2” төслийн хүрээнд батлагдсан энэхүү төслийн тухайн үе шатанд төлөвлөгдсөн ажлыг батлагдсан төсөвт багтаан бүрэн хийж гүйцэтгэсэн болно.

Тайлан бичсэн Төслийн баг
Сайншанд хот
2008 он

**в. Ажлын тайлан бичих нь албан бичиг үйлдэж байгаа хэрэг. Тэгвэл албаны үг хэллэгийн утга, үүрэг, хэрэглээг ойлгох хэрэгтэй болно. Мэдэхийн тулд дараах байдлаар тайлбарлая.** *Улгэрлэвэл:*

төсөл, төлөвлөгөө } боловсруулах

дүгнэх, хэлэлцэх } судалгаа

тавих, гаргах } санал

авах, өгөх, оруулах } мэдээлэл

гаргах, бичих } тайлан

илтгэх

явуулах, дүгнэх } санал асуулга

бичих, гаргах, өгөх } үнэлгээ

задлал, задлан шинжилгээ } хийх

Хэл зүйн онцлогийг задлан тайлбарласантай танилцъя.

Дээрх тайланд албан хэргийн холбогдолтой *“үйл ажиллагаа, чиглэл, тактик, мэдээлэл, статистик, олон нийт, хүн ам, засаг захиргаа, хот суурин, сум, баг, эдийн засаг, тусгай хамгаалалт, иргэдийн төлөөлөгчдийн хурал, засаг дарга, тулгамдсан асуудал, аж ахуйн нэгж (төмөр зам), өөрөө удирдах ёс”* гэх мэт үгийн санжсан тогтвортой хэлц нийлмэл үгс оржээ.

“Удирдлага” гэсэн үг нь:

1. Удирдах үйл ажиллагаа

2. Удирдах үйл ажиллагааг хариуцан гүйцэтгэгч

3. Ажил гүйцэтгэх талаарх зөвлөмж гэсэн гурван утгатайгаас “сумын удирдлага” (Удирдах үйл ажиллагааг хариуцан гүйцэтгэгч) гэсэн утгыг энэ тайланд хэрэглэжээ. Гэтэл “байгууллага” гэсэн үг нь зөвхөн албан газар гэсэн утгатай. Тэгвэл тайланд олон утгатай үгээс зөв сонгож (удирдлага), мөн ганц утгатай үгийг шууд (байгууллага) хэрэглэж болох аж.

**г. Тайланд орсон албан хэргийн холбогдолтой үгсийг тайлбарлаарай.**

- үйл ажиллагаа, чиглэл, тактик, мэдээлэл статистик, олон нийт, хүн ам, засаг захиргаа, хот суурин, сум баг, арга хэмжээ, эрэлт хэрэгцээ, нөхөн сэргээх, төлөв байдал, нөхцөл байдал, төлөвлөн гүйцэтгэх зэрэг үгийн санжсан үгсийг;
- төслийн баг, эдийн засаг, тусгай хамгаалалт, иргэдийн төлөөлөгчдийн хурал, засаг дарга, тулгамдсан асуудал, аж ахуйн нэгж, өөрөө удирдах ёс зэрэг үгийн санжсан тогтвортой хэлц нийлмэл үгсийг;

**д. Дараах загвараар албархаг үг хэллэгийн жишээг ажиглавал товчлон найруулах боломжтой байна. Загварын дагуу бусад үгийн найруулгыг зөв болгоно уу.**

дүн шинжилгээ хийх → шинжилж дүгнэх

дүгнэлт гаргах → дүгнэх

олборлолт явуулж байгаа → олборлож байгаа

иргэдийн оролцоог хангах зорилгоор → Иргэдийн оролцоог хангахын тулд

* үнэлгээ өгөх ..................................
* агуулгад боловсруулалт хийх ..................................
* сонголт хийх ..................................
* хяналт тавих ..................................
* эрэлт хэрэгцээний чиглэлийг тодорхойлох зорилгоор ........................
* малчдын хувьд усны гачигдал болохын зэрэгцээ ..................................
* санал асуулга, судалгаа явуулах үеэр ..................................
* судалгааны дүнгээс товчлон танилцуулахад ..................................

**е. Тодорхой нэг цаг хугацаанд болсон, хийсэн ажлыг цэгцлэн тайлагнадаг. Тэгвэл тэдгээр үйл нь ихэвчлэн нэг цаг хугацаанд зэрэгцэн болж байдаг эсвэл нэгээс нөгөө нь шалтгаалан болж байдаг тул өгүүлбэрийг хэрхэн**

**холбон найруулж бичих вэ? Үүнийг ойлгохын тулд тайлангаас тодорхой жишээ татаж ажиглая.**

*Гишүүн өгүүлбэрийг холбосон байдал*

| | |
|---|---|
| ....эдийн засгийн өнөөгийн нөхцөл байдалд дүгнэлт өгөх<br>....мэдлэг, мэдээлэл авсан байдалд үнэлгээ өгөх<br>....иргэдийн оролцоог хангах | Зорилгоор санал асуулга явуулах |

Судалгааны дүнгээс товчлон танилцуулахад
.....байгаль орчны дагнасан төлөвлөгөө байдаггүй,
ийм төлөвлөгөө байдаг эсэх талаар иргэд мэддэггүй
төлөвлөгөөний талаар танилцуулдаггүй,
иргэдийг бараг оролцуулдаггүй

ё. **Тайлан бичих нь өнгөрсөн буюу хийж дууссан цаг хугацааны ажил тул өгүүлбэрүүдийг хэрхэн төгсгөж бичсэнийг 2-3 жишээгээр тайлбарлана уу.**

ж. **Тайлангийн үг хэллэгийг задлан шинжилье. (В) (Г) хэсэгт тохирох үгийг тайлангаас түүж бичээд зайлшгүй хэрэглэх болсон шалтгааныг ярилцъя.**

Үг
- бүрэн бус утгатай үг
  - төлөөний үг
  - оноосон нэр
    - байгаль
    - нийгэм
- бүрэн утгатай үг
  - нэг утгатай үг
    - байгаль
    - нийгэм
  - олон утгатай үг

| (А) | (Б) | (В) | (Г) |
|---|---|---|---|
| Алаг цав | Дорноговь аймаг | газар зүй | байгууллага |
| Хар цав | Сайншанд хот | байр зүйн зураг | аймаг |
| Шинэ ус | Айраг сум | мэдээллийн систем | үнэлгээ |
| Гурван баян | Цагаан дэрэлж баг | газрын зураг | ажил |
| Аргалант | Нээлттэй нийгэм | нутаг дэвсгэр | гүйцэтгэх |
| Дулаан хар | Дэлхийн банк | цөлжилт | төсөл |
| Хар заг | Байгаль орчны форум | бүс бүслүүр | төслийн баг |
| Мөнхийн булаг | Дейчишень компани | бэсрэг уулс | ахлагч |
| Баянбогд уул | Д.Равжаа | ухаа толгод | төлөвлөгөө |
| | Хамарын хийд | цөлөрхөг | эдийн засаг |
| | Нидерландын вант улс | хээр | судалгаа |
| | | цөл | иргэдийн оролцоо |

*Дасгал 8* **Албан бичгийн найруулгын дараах онцлог удирдамж, тайланд яаж илэрч байгааг задлан шинжилж дүгнэлт гаргая.**

| | |
|---|---|
| • Албаны болон албархаг үг хэллэг, нэр томьёо хэрэглэдэг<br>• Тогтсон хэв загвартай<br>• Утга санаа тодорхой, тогтсон үг хэллэгтэй<br>• Яг таг зааж мэдэгдсэн шинжтэй<br>• Захирсан, хүссэн, тушаасан өнгө аястай<br>• Үгийг шууд утгаар хэрэглэдэг | • Уран яруу хэрэглүүр хэрэглэхгүй<br>• Сэтгэлийн өнгө аяс илрэхгүй<br>• Хар ярианы үг, этгээд, бүдүүлэг үг хэллэг, нутгийн аялгууны үг хэрэглэдэггүй<br>• Далд утга, хошин өнгө аяс илэрдэггүй |

## ҮР ДҮНГ ЯАЖ ТАЙЛАГНАЖ БИЧИХ ВЭ?

**Тайлан**

- Статистик тоо баримтаар тодорхой нотолж бичих
- Баримт, үйл явдал, зураг, судалгаа, график нотолгоотой байх
- Цаг хугацааны дараалал, үнэн зөв байх
- Үндэслэлтэй, логик дараалалтай байх
- Өнгөрсөн цагийн *-лаа, -в, -сан* нөхцөл их хэрэглэнэ.
- Гүйцэтгэгч өөрөө хийж байгаа тул 1-р биеэс бичнэ.

*Хийж гүйцэтгэсэн ажлын тайлбар мэдээ нь тайлан болдог*

*Дасгал 9* **Сургуулийнхаа 9, 11-р ангийн сурагчдын дунд уран зохиолын бус эхийг уншиж судлах талаар ямар асуудал байгааг илрүүлж, ажил зохион байгуулах удирдамж хийсэн. Тэр ажлынхаа тайланг бичье. Бичихийн тулд дараах алхмыг анхааръя.**

| |
|---|
| 1. Ямар зорилгоор тайлан бичих гэж байгаа болох |
| 2. Төлөвлөлт, хийсэн ажил, үр дүн зэрэг материалаа цуглуулах, цэгцлэх |
| 3. Бүтцээ бодож гаргах |
| 4. Бичих |
| 5. Эцэслэн сайжруулах |

Тухайн хугацааны зорилго, зорилт

Хамрах хугацаа

Ажлын төлөвлөгөө, биелэлт

Үнэн зөв баримтууд

Зохион явуулсан ажлын үр дүн

Загвар, график, судалгаа, зураг зэрэг холбогдох материал

Тодорхой хугацаанд гүйцэтгэсэн ажил үүргийн биелэлтийг мэдээлэх зорилгоор бэлтгэсэн баримт бичиг.

Төлөвлөгөө, даалгавар, үүргийг биелүүлэх талаар зохиосон ажил, түүний явц, үр дүнг илтгэсэн баримт бичиг.

## ХАВСРАЛТ-1

### ЗАРИМ ДАСГАЛЫН ХАРИУ

"Хувь хүний засгийн газар" (хуудас - 62)

А. Уураг тархи маань $10^{11}$ гэдэг их тооны нейрон, $10^{15}$ хүрэх үлэмж тооны синапсаас бүтсэнийг одоо нэгэнт нотолжээ. (Энэ нь өгүүллийн найруулга болно)

Тэдгээрээс нууц зөвлөх тэргүүн сайд буюу хамрынхаа ачаар хэчнээн сэргэг сонор байсныг зүйрлэх юм бол "чоно" л гэсэн үг. Хамрыг нууц зөвлөх тэргүүн сайд гэж зүйрлэсэн нь найруулллын баатар мэт болсон.

"Залуу багаасаа уураг тархиа "зовоосон" бол зөнөхийг мэдэхгүй өтөлмүй" гэсэн өгүүлбэр нь залуугаасаа юм сурахгүй бол амархан зөнөглөх болно гэсэн санаатай шүүмж болно.

Б. "Мэргэдэд зориулсан засгийн газар гэж байхын адил хувь хүний засгийн газар гэж байна" гэсэн нь ерөнхий тодорхой хоёрыг харьцуулсан бүтэц болно.

"Хувь хүний засгийн газар" эсээ нь ийм зохиомжийн бүрдэл хэсгүүдтэй.

"Хамраар тандагч хэвээр үлдсэн амьтад "ертөнцийг үнэрлэх" үзлээ "ертөнцийг үзэх үзэл гэгчээр сольжээ" гэхэд харьцуулал ба дүрслэх ур маягийг түгээмэл хэрэглэжээ.

В. Найруулгын үндсэн нэгж болох хүүрнэмж ба тоочимж, эргэцүүлэмж ба тайлбарламжийн аль алиныг хослуулан бичихийн дээр яриа ба бичгийн хэлний найруулгаас ч зохих газар хэрэглэх нь бий. "Хүзүү толгой мөрөн дээр байсан цагт хүний доор орж адлагдахгүй ээ хө" гэсэн хар ярианы үг хэллэгийг эшилжээ.

"Түүний хамар гэж нүдээ нүд! Тэгэхээр "ертөнцийг үзэх үзэл" гэсэн улс төр, гүн ухааны нэр томьёо нь аргагүй л нүдтэй холбоотой буй болсон, ихээхэн бодит хэлсэн үг болохыг бид зөвшөөрөхөөс аргагүй юм.

Г. Нэг зүйлийг олон талаас тайлбарласан нь :

Хувь хүний засгийн газар

- Өөрийгөө авч явах
- Өөрийгөө захирах
- Өөрийгөө өргөмжлөх
- Өөрийгөө цаазлах

Ураг тархи

- Тархигүй хүүхэд
- Битгий тархидаад бай. (Гүвээний цаанаас тархидах)
- Тархи нь тархитай юм аа. (Тархи нь жаахан муу ажиллаад байна)
- Анхдугаар тархи (Ураг тархи)
- Бага тархи
- Ураг тархиа зовоох

$10^{11}$ нейрон
$10^{15}$ синапс
квант компьютер
ДНК компьютер

Д. Баримт нотолгоог үндэс болгодог. Хүнийг хүн болж байх тэр эрт балрын цагт анхдугаар тархи буюу одоогийн хэллэгээр "урд тархи" хөгжиж, эцэст нь "бага тархи" суурина ээлсэн амуй.

Ураг тархи маань $10^{11}$ гэдэг их тооны нейрон, $10^{15}$ хүрэх үлэмж тооны синапсаас бүтсэнийг одоо нэгэнт нотолжээ гэх зэрэг байна.

Е. Дэвшүүлсэн санаа нь нээлттэй. Харамсаад баршгүй нь засгийн газруудын үйл ажиллагаа мөн ч удаан, мөн ч болхи, толхи ажаам... Хувийн засгийн газрын гурван үйл эмхгүй, доголон хазгар байвал тэр нь улсын засгийн газарт нөлөөгүй өнгөрнө гэж үгүй бололтой...

Ё. Уран дүрслэлийг чөлөөтэй ашигладаг. Хэдхэн хоногийн нүүр үзэж байгаа, хуруу дарам газар, адаг чуулганы мананцар, торгон сэвлэг үстэй, цагны амьсгалын утас шиг гэх мэт 12 дүрслэл байгаа.

